Ad-Dalā'il Fī Hukm Muwālāt Ahl Al-Ishrāk

# DALILI JUU YA HUKMU
# YA
# KUSHIRIKIANA NA MAKAFIRI
# NA
# MAS-ALA YAHUSIANAYO

Na Imām Sulaymān Ibn 'Abdillāh

Ibn Shaykh Al-Islām Muhammad Ibn 'Abdil-Wahhāb
(RahimahuLlaah)

Mfasiri (Arabic – English) : At-Tibyān Publications

Mfasiri (English – Kiswahili) : Abu 'Aasim

بَرَاءَةٌ مِّنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ إِلَى الَّذِينَ عَاهَدتُّم مِّنَ الْمُشْرِكِينَ

**“ (Hili ni) Tangazo la kujitoa katika ahadi [dhima] litokalo kwa Allaah na Mtume wake, kwa watu mlio ahidiana nao miongoni mwa *Mushrikīn*”** *Sūrat At-Tawbah : 01*

## ***TAMKO LA BARĀ-AH***

Kwa Ma-fir’awn wa zama hizi, na kwa serikali zao, na ma-Wakala wao
Kwa ma-Waziri, ma-Askofu, na ma-Rabb wa *Tawāghīt*

Wote twawaambia:

“Hatuabudu Mnachokiabudu,
Nyinyi mna dini yenu na Sisi tuna Dīn yetu
Tunakukufuruni nyinyi na miungu yenu, sheria zenu, na Katiba zenu
Na tumeyakataa ma-Bunge yenu mnayoyaabudu pamoja na Allaah
Na umeshadhihiri kati yetu na nyinyi
Uadui na Chuki Daima-
Mpaka mrejee katika *Tawhīd*, Mtumie Sharī’ah ZAKE pekee
Na mziridhie, huku mkiwa mmejisalimisha kikamilifu”

# DIBAJI

Himdi na Shukrani zote ni za Allaah, Allaah ambaye hasamehi *Shirk* lakini husamehe dhambi yoyote ndogo kuliko hiyo (yaani isiyo *Shirk*) kwa Amtakaye. Na yeyote mwenye kufanya *Shirk*, kwa hakika atakuwa amefanya dhambi kubwa mno [1], - na mwenye kufanya *Shirk*, kwa hakika amepotea upotevu wa mbali kabisa. [2]

Na *Swalah* na *Salam* ziwe juu ya Muhammad bin 'Abdillāh, *Imām* wa *Muwahhidīn*, (mtume) Ambaye ameamrishwa katika *Qur-ān* kufuata njia ya Ibrāhīm, na afuate njia ya *Mursalīn* wote katika kulingania katika *Tawhīd* ya *Rabb Al-'Ālamīn*, na ameamrishwa kutangaza *Barā-ah* dhidi ya *Mushirikūn*.

***Wa ba'd***:

Fahamuni enyi Waja wa Allaah! Kwamba Allaah hakukuumbeni nyinyi kwa Mchezo tu, kama Asemavyo Allaah

أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنَاكُمْ عَبَثًا وَأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ

**"Je, mlidhani kwamba sisi tulikuumbeni bure tu na ya kwamba nyinyi kwetu hamtorejeshwa?"** [3]

Badala yake Allaah (Ta'ālā) amekuumbeni nyinyi kwa lengo la msingi sana, ambalo watu wamelisahau;

وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ

---

**1** An-Nisā' : 48

**2** An-Nisā' : 116

**3** Al-Mu'minūn : 115

**“Na Sikuumba majini na wana Aadam isipokuwa waniabudu mimi (Pekee).”** [4]

Na lengo (kusudio) siyo tu “Kumwabudu Allaah” – kwani hakika *Makuffār* wengi wanamuabudu Allaah, ilihali wanawaabudu wengine pamoja naye pia, kama *Mushrikūn* wa ki-Quraysh walivyofanya. Kwa hiyo lengo halisi ni *“Kutokuelekeza aina zote za ‘Ibaadah kwa yeyote isipokuwa Allaah Pekee.”* Ndiyo maana ma-*‘Ulamā* wamesema kwamba **“isipokuwa waniabudu mimi (Pekee).”** Maana yake *“Isipokuwa kwamba wanawajibika (wanatakiwa) kunipwekesha mimi katika aina zote za ‘Ibaadah”* [5]

Na hapatakuwa na kusihi kwa aina yoyote ya ‘Ibādah- mpaka kupatikane pamoja nayo, *Kufr Bit-Twāghūt (Kumkufuru na Kumkanusha Tāghūt)*. Kama asemavyo Alaah,

قَد تَّبَيَّنَ الرُّشْدُ مِنَ الْغَيِّ فَمَن يَكْفُرْ بِالطَّاغُوتِ وَيُؤْمِن بِاللَّهِ فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقَىٰ لَا انفِصَامَ لَهَا وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ

**“Hakika, Uongofu umekwisha pambanuka na Upotovu. Basi atakayemkanusha tāghūt na akamwamini Allaah kwa hakika atakuwa ameshikilia imara kishikilio madhubuti kisichovunjika, na Allaah ni Mwenye kusikia yote, Mjuzi wa yote.”** [6]

---

**4** Adh-Dhāriyāt : 56

**5** Kauli hii imetajwa na Al-Qurtubī katika Tafsīr yake ya Āyah hii, na pia kutoka kwa Al-Kalbī. Tazama *“Ma’ārij Al-Qubūl Sharh Sullam Al-Wusūl Ilā ‘Ilm Al-Usūl”* Cha *Imām Hāfidh* Ibn Ahmad Al-Hakamī, (1/82) kwa maana zaidi ya *‘Ibādah* katika Āyah hii.

**6** Al-Baqarah : 256

Kwa hiyo *Kufr Bit-Tāghūt* inakuja kabla ya *"Īmān BiLlāh."* Na katika mambo yaliyo ya wajibu ya *kufr Bit-Tāghūt* ni Shart la *Barā'ah, 'Adāwah, Baghdhā' na Takfīr dhidi ya Mushrikūn* na *Tawāghīt* wao.

Na hii ndiyo sababu iliyopelekea kukusanywa (kuandikwa) na kutafsiriwa kitabu hiki; Kwa sababu watu wengi wameuacha mwenendo wa Mitume katika Jambo hili, yote (haya yamefanyika) chini ya mwavuli wa *Da'watus-Salafiyyah* – hali ya kuwa *Salafiyyah* iko mbali nao, kama 'Alī alivyombali na *Shī'ah*.

Wengi wao hasa ni *Murji'ah* wa *ki-Jahmī* [7], wanadai kwamba kila kitenguzi cha *Uislam* kinatakiwa kurejelewa kwa kile kilicho katika "Moyo." Kwa hiyo mtu mwenye kumtukana Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) siyo *Kāfir Murtadd*,- alimradi tu mtu huyo anadai kwa mdomo wake kwamba "anampenda" Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam).

---

7 *Murji'ah* ni wale ambao hudai kwamba Matendo (A'māl), yenyewe hayahusiani/hayaathiri Īmān wala Kufr. Na kuna aina zingine pia nyingi za Murji'ah. Wanadai kwamba A'māl si Sehemu ya Īmān, na kwamba Matendo (A'māl) si Sehemu ya Kufr. Wanadai kwamba alimradi tu "Moyo uko Safi", basi mtu (huyo) ni Mu'umin. Na wanadai kwamba haijalishi kufr ya namna gani imefanywa, "Alimradi tu Moyo Uko safi" basi mtu huyu si Murtadd. Na Murji'ah wa zama hizi waliokaribu kabisa na Murji'ah wa zamani ni wafuasi wa Bishr Al-Marīsī. Rejea katika vitabu vya Salaf kuhusu Murji'ah. Na pia rejea katika vitabu vya Shaykh Abū Muhammad Al-Maqdisī kuhusu Murjia'ah; *"Imtā' An-Nadhar Fī Kashf Shubuhāt Murji'at Al-'Asr", na "Tabsīr Al-'Uqalā' Bi-Talbīsāt Ahl At-Tajahhum Wal-Irjā'"*. Kwa Kiingereza, rejea "A Decisive Refutation of Salafi Publications" Sehemu ya 1 na ya 2, cha At-Tibyān Pubications.

Na pindi tawala (Serikali) zinaposhindana kupinga *Sharī'ah* (Hukmu) ya Allaah, basi hawa *Murji'ah* (husimama) badala yao na kuzitetea wakisema kwamba, haziwezi kukufurishwa alimradi tu zinadai kwa midomo yao [8] kwamba "Zinapenda *Sharī'ah* (Hukmu) ya Allaah; na alimradi tu wanatumia neno 'Yaruhusiwa Kisheria' na siyo *"Halāl Ki-Islam"*, hivyo hawawezi kutuhumiwa kufanya *kufr* ya *Istihlāl*.

Lakini mada ya Kitabu hiki, *In Shā' Allaah*, ni kuhusu *Al-Walā'* na *Al-Barā'*, na wajibu wa Chuki na Uadui dhidi ya *Makuffār*. Na *Murji'ah* hata hawaoni hili. Wametia sumu yao katika hili pia; Wakisema kuwa haijalishi ni namna gani mtu atashirikiana na maadui wa Allaah, *Mayahudi*, Wavamizi na *Tawāghīt*, haijalishi *"Wulāt Al-Amr"* wamewasaidia Wavamizi kuichukua (kuikalia) na kuiharibu Miji mingapi ya Waislam – haijalishi Waislam wangapi wanateswa, wanabakwa na kuuliwa kwa msaada wa "Waislam wa Kawaida" – Haijalishi ni kiasi gani, hakuna *Murtaddīn* katika washirika hao, alimradi tu wanadai kwa midomo yao "Tunaupenda *Uislam*". Kwa hiyo wanapinga wazi wazi *Fatwā* ya *Salaf*, kwani kwa pamoja wametoa Hukmu kwamba *"Ma-'Ulamā wa Uislam* wamejumuika juu ya ukweli kwamba Yeyote anayewasaidia *Makuffār* dhidi ya Waislam, au kushirikiana nao kwa aina yoyote ya msaada - mtu huyo anakuwa *Kāfir* kama wao." [9]

Lakini *Murji'ah* hawa wanadai kwamba haijalishi ni msaada gani utatolewa kwa Mayahudi na Wavamizi katika Kuwaua na

---

**8** Zinazofanana na kikundi cha Murji'ah cha Karrāmiyyah – na pengine ni aina ya Murji'ah iliyopotofu zaidi; wanadai kuwa alimradi tu mtu anadai kwa Mdomo wake na Ulimi wake kwamba ni Muislam – basi wanatakiwa kuhesabiwa kuwa ni Waislam – haijalishi wanaamini au kufanya *A'māl* gani.

**9** "Majmū' Al-Fatāwā Ibn Bāz" (1/274).

kuwalemaza Waislam – kitendo hiki kamwe si *Riddah* (Kufr). Ni raha iliyoje kwa *Tawāghīt* na Furaha iliyoje katika masikio yao na macho yao kusikia maneno hayo na kuona "Taa za Kijani (ruhusa hiyo)"….

Jambo hili linatukumbusha sisi maneno ya *Imām* Ibn Kathīr (RahimahuLlaah) aliyopokea kutoka kwa *Salaf*, "Imesimuliwa na Ibn 'Asākir kutoka kwa An-Nadhr Ibn Shumayl (RahimahuLlaah), kwamba amesema: Niliingia kwa Ma'amūn, akanambia: "Umeamkaje ewe Nadhr?" Hivyo nikamwambia "Salama ewe Amīr Al-Mu'uminīn!" Kisha akaniuliza: "Ni nini *Irjā'*?"[10] Nikamjibu "Dini ambayo inakubaliana (inaridhiwa) na Wafalme – Wananufaika katika mambo yao ya ki-Dunia kutokana nayo, na wanapata hasara katika Dini yao."[11] Akajibu: "Umesema Ukweli."[12]

---

**10** Irjā'ah ni Itikadi ya Murji'ah.

**11** Maneno (Jibu ) haya yanalandana na Hadithi iliyosimuliwa na Abū Dāwūd (2860), "Hapana mja mwenye kujikurubisha kwa Sultān, isipokuwa hujiweka mbali na Allaah." Abū Dāwūd, kitāb As-Sayd. Kutoka kwa Abū Hurayrah (RadhiyaLlaahu 'Anhu), na pia imesimuliwa na Imām Ahmad katika "Musnad" yake. Al-Albānī amesema ni "Hasan Sahīh" katika "Sahīh At-Targhīb" (2240), na alisema usemi kama huo "Hasan Sahīh" katika "As-Silsilah As-Sahīhah" (1272).

**12** Rejea "Al-Bidāyah Wan-Nihāyah" cha Al-Hāfidh Ibn Kathīr, (10/276). Makubaliano ya Ma'amūn na Nadhr siyo ya muhimu, lakini cha muhimu ni kauli yake Nadhr mwenyewe, ndiyo yenye umuhimu hapa. Yeye ni 'Allāmah, Imām, Hāfidh, Abū Al-Hasan Al-Māzinī Al-Basrī An-Nahwī, Mwana Sarufi wa Kiarabu; Alikuwa ni Katika ma-Imām wa Sunnah, Al-Bukhārī na Muslim wamesimulia kutoka kwake; Aliishi Marw na alikuwa mwalimu wao, na alikuwa ni kiongozi (mkuu) wa *Muhaddithīn*. Na Salaf wamesema kuhusiana na yeye, "Khurāsāni haijawahi kutoa mfano wa ma-'ulamā hawa watatu, 1) Ibn Al-Mubārak, 2) An-Nadhr Ibn Shumayl, 3) Yahyā Ibn Yahyā." Rejea "Siyar A'lām An-Nubalā". (8/383, 9/328), "Al-Jarh Wat-Ta'dīl" (8/477), "Tah'dhīb At-Tah'dhīb (10/437).

Na ndugu zetu wanatakiwa kuachana na *Taqlīd*, na Kuwafuata *ma-Shaykh* wema pindi wanapokosea katika Fatwa fulani. Badala yake wanatakiwa kufuata *Manhaj* ya maandiko ya *Qur-ān* na *Sunnah*, ijapokuwa *Āyah* zinapingana na baadhi ya rai za baadhi ya ma-*Shaykh*. Na hii ndiyo maana Waja Wema waliotangulia *(As-Salaf As-Sālih)* walikuwa wakisema, *"Maneno ya mtu (binadam) yeyote yanaweza kukubaliwa au kukataliwa – isipokuwa ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), kwani maneno yake yote yanatakiwa kukubaliwa."*

Na *Imām* Al-Awzā'ī (RahimahuLlaah) aliongea vizuri sana, "Shikamana na Āthār *(Sunnah)* za Waliotangulia (Salaf), hata kama watu watakukataa (watakupinga/watakutenga). Na tahadhari na maneno ya watu, hata kama watakupendezesha kwa kauli."[13]

*Imām* Sulaymān Ibn 'Abdillāh *Āl Ash-Shaykh* (RahimahuLlaah) amesema, "Badala yake, lililo wajibu na Muhimu juu ya Muumini, ni kwamba pindi Kitabu cha Allaah na *Sunnah* za Mjumbe wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam zinapomfikia yeye na akazielewa maana zake – haijalishi maandiko yana hukmu gani – anatakiwa (kufuata/kutekeleza) kufanyia kazi bila kujali wenye kumpinga. Na hivi ndivyo Mola wetu na Mtume wetu (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) walivyotuamrisha sisi kwalo - na ma-*'Ulamā* wote wamekubaliana juu ya (wajib) huu.[14] Na wenye kupingana na mtazamo huu ni wale tu walio wajinga wenye kufuata ki- Upofu *(Juhāl Muqallidīn)*;

---

**13** Rejea "Sharaf As'hāb Al-Hadīth" cha Al-Khatīb Al-Baghdād (RahimahuLlaah).

**14** Kwa hiyo Ewe ndugu katika Tawhīd! Hakika umeamrishwa na Allaah, Mtume wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallal) na ma-'Ulamā wote wa kweli – kukubali/kutii dalili zote katika Qur-ān na Sunnah, haijalishi nani anayekupinga; Hivyo unapofuata dalili za maandiko, hata wakati ma-'Ulamā wengine watakupinga, kama vile Abū Hanīfah au Madkhalī – endelea kufuata dalili za maandiko. Kwa hiyo zifanye Dalīl (za Qur-ān na Sunnah) ndiyo Manhaj na Tarīqah yako – na acha *Taqlīd*.

na Ibn 'Abdul Barr (RahimahuLlaah) na wengineo wamesimulia *Ijmā'* kwamba watu hawa (wenye kupinga) si katika watu wa 'Ilm."[15]

Na *Imām* 'Abdur-Rahmān Ibn Hasan Āl Ash-Shaykh (RahimahuLlaah) pia amesema, "Ni fardh (Wajib) juu ya mtu, Pindi Dalili kutoka katika Qur-ān na Sunnah zinapomfikia na akaelewa mafundisho yake (maamrisho na makatazo yake) – (ni Wajib) kuacha kuwafuata watu wengine, na kutii (kufuata) Dalili pasipokujali wenye kumpinga… Kwa hiyo ni wajib juu ya mtu mwenye taqwa (ikhlāsw) – pindi anaposoma vitabu vya wanazuoni (ma-'Ulamā)- kulinganisha dalili zao na zile zilizomo katika Kitabu (Qur-ān) na Sunnah."[16]

*Imām* 'Abdur-Rahmān Ibn Hasan Āl Ash-Shaykh (RahimahuLlaah) pia amesema alipokuwa akielezea Āyah,

وَإِنْ أَطَعْتُمُوهُمْ إِنَّكُمْ لَمُشْرِكُونَ

**"Na mtakapowatii wao (Makuffār), hakika mtakuwa Mushrikūn."[17]**

---

**15** Rejea *"Tafsīr Al-'Azīz Al-Hamīd"* (546-547). *Al-'Allāmah* Ibn Al-Qayyim (RahimahuLlaah) amesema, "Hakuna utofauti baina ya watu kwamba *Taqlīd* si aina yoyote ya 'Ilm – na kwamba *Muqallid* hawezi kamwe kuitwa mwanachuoni ( *'Ālim*)." Rejea katika *"I'lām Al-Muwaqqi'īn"* (1/45).

**16** Rejea katika *"Fat-h Al-Majīd"* (387 – 388).

17 Al-An'ām : 121

Akaelezea, “Na watu wengi hii leo wamefanya hivi hivi – kwa kuwafuata kiupofu wale wanaowafuata. Na kwa kutokuonyesha dalili pindi zinapopingana na Viongozi wao – na hii ni katika aina hii ya *Shirk* (iliyotajwa katika Āyah hii)[18]. Na kisha kuna wanaoenda mbali zaidi ya hivi, kwa kufikiri kwamba kutenda kwa mujibu wa dalili hairuhusiwi - na wanazidisha *fitnah (Shirk)* hii kwa kudai “Mwanazuoni *(‘Ālim)* huyu anajua zaidi dalili kuliko sisi.”[19]

Na *Imām* Abā Batīn (RahimahuLlaah) amesema, “Na pindi mtu atakapoijua *Haqq*, hataumizwa na kukosekana kwa watu wenye kufuata *haqq*, na wingi wa watu wanaowapinga wao[20], hasa katika zama hizi za mwisho. Na kuhusu kauli za watu Wajinga *(Ma-jāhil)*, “Kama hii ingekuwa ni haqq kweli, kwa nini *Shaykh* Fulani Fulani haijui?” - Huu ni udhru uleule ambao hutumiwa na ma-*Kuffār* [21] pindi waliposema kwa mshangao:

---

**18** Kwa hiyo Ewe ndugu katika *Uislam*! Tahadhari usije ukaacha kufuata dalili za Kitabu kwa sababu ya kufuata *fatwa* ya Mwanachuoni *(‘Ālim)* – na ukiacha kufuata Dalili ya Wazi (kwa sababu ya kumfuata mtu) – basi utakuwa unafanya *Shirk* iliyotajwa katika Āyah hii.

**19** Rejea *“Fat-h Al-Majīd”* (391)

**20** Allaah Anasema,

قُل لَّا يَسْتَوِي الْخَبِيثُ وَالطَّيِّبُ وَلَوْ أَعْجَبَكَ كَثْرَةُ الْخَبِيثِ فَاتَّقُوا اللَّهَ
يَا أُولِي الْأَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ

**“Sema: Haviwi sawasawa viovu (Khabīth) na vizuri (Tayyib) japokuwa utakupendekezea wingi wa viovu. Basi mcheni Allaah, enyi wenye akili ili mpate kufaulu.” [Al-Mā’idah : 100]**

**21** Hivyo kumbuka ukweli wa udhru/sababu hii mbovu – kwani hakika, wakati ndugu wengi wanapopewa ushauri wa haqq kutoka katika *Āyah* za *Qur-ān* na *Sunnah*, hujibu “Kama hili lingewa sahihi, basi kwa nini ma-*‘Ulamā* hawalisemi?” Kwa hiyo kumbuka kwamba haqq iko katika *Kitabu* (na *sunnah*), iwe Wanazuoni wanaihubiri ama la. Na pindi ndugu anapotoa udhru huu, basi kumbuka kuwa ni udhru uleule mbaya wa Makuffār.

لَوْ كَانَ خَيْرًا مَّا سَبَقُونَا إِلَيْهِ

**“Lau ingalikuwa (Dini hii) ni (ya) kheri, basi wasingalitutangulia! (hao makafiri waliokufuata)”[22]**

Na,

أَهَٰؤُلَاءِ مَنَّ اللَّهُ عَلَيْهِم مِّن بَيْنِنَا

**“Je, hawa ndio wale Aliowafadhilisha Allaah baina yetu?”[23]**

---

**22** Al-Ahqāf : 11, na pia katika *Āyah* (nyingine) *makuffār* walitoa udhr,

مَّا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِي آبَائِنَا الْأَوَّلِينَ

**“Hatukusikia haya kwa baba zetu wa awali.” [Al-Mu’minūn : 24]**

Na udhru huu huu mbovu ulitolewa na Fir’awn alipoendewa na Mūsā (‘Alayhis-Salām) فَمَا بَالُ الْقُرُونِ الْأُولَىٰ

**“Basi nini hali ya karne za awali?” [Tāhā : 51]**

Wote walidai kwamba kwa kuwa ma-Shaykh wao, wakubwa wao, machifu, watawala/viongozi wao, na magavana wao walikuwa juu ya dini hiyo na njia hiyo, basi hicho tu ndicho kilikuwa kitu cha sawa. Na Allaah Anasema kuhusu wale ambao huacha dalili kwa ajili ya *Taqlīd*,

يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمْ فِي النَّارِ يَقُولُونَ يَا لَيْتَنَا أَطَعْنَا اللَّهَ وَأَطَعْنَا الرَّسُولَا وَقَالُوا رَبَّنَا إِنَّا أَطَعْنَا سَادَتَنَا وَكُبَرَاءَنَا فَأَضَلُّونَا السَّبِيلَا رَبَّنَا آتِهِمْ ضِعْفَيْنِ مِنَ الْعَذَابِ وَالْعَنْهُمْ لَعْنًا كَبِيرًا

**“Siku zitakapopinduliwa nyuso zao motoni, watasema: Laiti tungelimtii Allaah, na tungelimtii Rasuli. Na watasema: Rabb wetu! Hakika sisi tumewatii mabwana zetu, na wakuu wetu, basi wametupoteza njia. Rabb wetu! Wape adhabu maradufu, na walaani laana kubwa.” [Al-Ahzāb : 66 – 68].**

**23** Al-An’ām : 53

Na kwa hakika 'Aliy (RadhwiyaLlaahu 'Anhu) alisema, "Ijue haqq, na kisha Utawafahamu watu wake."[24] Na wale ambao wamechanganyikiwa na wamepotea, kila hoja/kauli [ya *Makuffār*] huwaghuri/huwadanganya. Na kwa hakika, ingekuwa wengi wa watu leo hii wako katika *Haqq*, *Uislam* usingekuwa *Gharīb* (Mgeni) [25]; Na Uislam, hakika leo hii – Wallaahi – uko katika ugeni mkubwa."[26]

Na tunajilinda kwa Allaah (kutokana na hilo)!

Lengo asilia (la mwanzo) lilikuwa ni kutafsiri kitabu *"Ad-Dalā'il"* cha *Imām Sulaymān Āl Ash-shaykh (RahimahuLlaah)*; Lakini ilikuja kutambulika kwamba itakuwa ni vigumu kwa ndugu zetu wazungumza kiswahili kupata maana yake kiukamilifu, bila kuwa na vitabu vya ziada – kwa hiyo vitabu (makala) zenye kuhusiana pia zilitafsiriwa.

Na kwa ndugu zetu ili kukisoma, faida itapatikana ikiwa vipengele vitasomwa kwa mtiririko ufuatao (lakini kitabu hakijapangwa kwa mpangilio huu), baada ya kusoma Dibaji hii -

---

**24** Kwa hiyo baada ya haqq kujulikana, basi hapo ndipo yawezekana kuwajua wenye kuiunga mkono na wenye kuipigania – yaani watu wake. Na hakuna njia nyingine yoyote – yaani haqq haijulikani (haisadikishwi) kwa (kuangalia) kikundi fulani cha watu.

**25** Imesimuliwa kutoka kwa Abū Hurayrah, kwamba Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amesema, "Hakika, Uislam ulianza ukiwa ni Mgeni, na utarudi kuwa ni kitu kigeni (tena) – Bishara njema kwa (watakaokuwa) Wageni [Ghurabā']." Imesimuliwa na Muslim na Ibn Mājah, na Ahmad (2/389), Al-Khātib Al-Baghdād (11/307).

**26** *"Ad-Durar As-Saniyyah"* (400 – 401).

1) 1) Msingi wa *Uislam* na Nguzo zake.
2) *Millat Ibrāhīm*: Njia (sehemu ya kwanza).

3) Mpaka baina ya *Muwālāt* na *Tawallī*.
4) Dalili juu ya Hukmu ya Ushirikiano na *Makuffār*.

5) Fatwā ya *Imām* Ahmad Shākir.
6) Kutomfanyia *Takfīr* Kafiri (yaani kutomkufurisha Kafiri).

7) *Muwahhidūn* si *Khawārij*.
8) *Millat Ibrāhīm*: Vikwazo (Sehemu ya pili).

9) *Ma-Imām* wa Najd Dhidi ya *Murji'ah*.
10) Hitimisho.

Na yote hii imekusanywa kwa lengo la kuifanyia kazi Āyah (hii),

وَتَعَاوَنُوا عَلَى الْبِرِّ وَالتَّقْوَىٰ وَلَا تَعَاوَنُوا عَلَى الْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ

**"Na shirikianeni katika wema na taqwa, na wala msishirikiane katika dhambi na uadui."**[27]

Katika nakala halisi ya kitabu hiki na rejea zake za chini ya kurasa (foot notes) nimefuata mwendo wa *Shahīd* (*In Shā' Allaah*) *Shaykh* Abū 'Abdir-Rahmān Sultān al-'Utaybī al-Atharī (RahimahuLlaah), katika kitabu chake *"Al-Haqq Wal-Yaqīn Fī 'Adāwat At-Tughāt Wal-Murtaddīn*: *Min Kalām A'Immat Ad-Da'wah An-Najdiyyah"* ambapo anazungumza na wasomaji na kuungana (kushiriki) nao. Na imethibitishwa kwamba mwendo wake huu ulikuwa ni wa pekee sana na (unaofaa) unaopendeza kwa ndugu zetu.

---

**27** Al-Mā'idah : 02

Baadhi ya kauli za ma-*'Ulamā* wa ki-Serikali zimetumika hapa, japokuwa haziendani na nyanja zingine nyingi za Dini, lakini baadhi ya maneno yao yanasihi (ni ya haqq) na yenye nguvu dhidi ya *Murji'ah* – kwa hiyo maneno hayo yamewasilishwa hapa na yametumika kutilia nguvu *Radd* dhidi ya *Murji'ah*.

Ikiwa kitabu hiki ni nyenzo ya Wema (kheri) na *Taqwā*, basi kimetokana na (Fadhila) *Rahmah* za Allaah, Rabb pekee, *Ma'būd* wa *haqq*. Lakini kama kuna makosa ndani yake, Yanatokana nasi na *Shaytān*; na Allaah na Mtume wake wako mbali nayo.

إِنْ أُرِيدُ إِلَّا الْإِصْلَاحَ مَا اسْتَطَعْتُ

وَمَا تَوْفِيقِي إِلَّا بِاللَّهِ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ

**"Sitaki ila kutengeneza kiasi ninavyoweza. Na sipati kuwezeshwa haya ila na Allaah, kwake ninategemea, na kwake naelekea."[28]**

*Was-Salām 'Alā man Ittaba'a Al-Hudā*

---

**28** Hūd : 88

## MSINGI WA UISLAM NA NGUZO YAKE [29]

*Ni nini Msingi na Nguzo ya Uislam?* [30]

---

**29** Kipengele hiki kimejikita katika vitabu vifuatayo:

a) *"Asl Dīn Al-Islām Wa Qā'idatuhu"* – cha *Mujaddid*, *Imām* Muhammad Ibn 'Abdul-Wahhāb (RahimahuLlaah). Kinapatikana katika *"Ad-Durar As-Saniyyah"* (2/122).

b) *Sharh* ya makala hiyo hapo juu, ya *Mujaddid*, Imām wa pili , 'Abdur-Rahmān Ibn Hasan Ibn Muhammad Ibn 'Abdul-Wahhāb (RahimahuLlaah). Kinapatikana katika *"Ad-Durar As-Saniyyah"* (2/202 – 211).

c) *"Asl Dīn Al-Islām"* Kitabu cha *Shaykh* 'Alī Al-Khudhayrī (Twamuomba Allaah Amtoe katika Jela), ambacho ni *Sharh* ya kina ya makala mbili zilizotajwa hapo juu. Kitabu hiki ni Sehemu ya Kwanza ya Mfululizo wa makala (vijitabu) za Shaykh ziitwazo *"Silsilat Al-Ajzā' Fī At-Tawhīd Wal-'Aqīdah"*.

**d)** "Millat Ibrāhīm"- cha *Shaaykh* Abū Muhammad Al-Maqdisī (Twamuomba Allaah amtoe Jela haraka). **Tanbihi:** Baada ya kukamilika kwa kitabu hiki, "Millat Ibrāhīm" kilitolewa kwa Lugha ya Kiingereza na At-Tibyān Publications, na kinapatikana Katika tovuti yao.

Kwa hiyo kwa ufahamu mzuri na Imara kuhusu suala hili, rejea vitabu hivyo.

**30** Uislam maana yake "Istislām" (Kujisalimisha/kujihudhurisha) kwa Allaah – kwa kuwa na Tawhīd, na kujisalimisha na (kuwa na) Tā'ah kwa Allaah; Na Kumuamini na Kumfuata Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam); na kwa kujitwaharisha na *Shirk* na kujitenga na watu wake (*Mushrikīn*)." *"Ad-Durar As-Saniyyah"* (1/129). Na mwenye kutenda kwa mujibu wa haya ni Muislam – mwenye kujisalimisha na kujihudhurisha kwa Allaah katika namna ambayo inakubaliana na *Sunnah* ya Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) – siyo kwa *Bid'ah* na Uzushi.

## “Mwabudu Allaah (pekee) na ujitenge na *Tāghūt*”[31]

---

**31** Na Tāghūt maana yake ni “Kila kitu, kisichokuwa Allaah ambacho huelekezewa aina yoyote ya ‘Ibādah.” Hii inajumuisha “Vitu Visivyo – fikiri” vyenye kuabudiwa kama vile, mapango, makaburi, miti, masanamu, ng’ombe, wanyama, moto, nyota, Zodiaki, Sheria isiyokuwa Sharī’ah, n.k Lakini kwa “vitu vyenye kufikiri” vyenye kuelekezewa ‘Ibādah - basi kuna shart ya ziada – “Kila kitu chenye kuelekezewa ‘Ibādah - kisichokuwa Allaah – na kimeridhika (kuabudiwa)”. Shart hii ya ziada imewekwa kuwaacha huru kutokana na kuitwa Tāghūt watu kama ‘Īsā (‘Alayhis-Salām), na ‘Alī Ibn Abī Tālib (RadhiyaLlaahu ‘Anhu). Kwani hakika ‘Īsā (‘Alayhis-Salām) hakuwaamrisha watu wake jambo lolote isipokuwa kuelekeza ‘Ibādah zao kwa Allaah Pekee. Na Siku ya Qiyāmah, atawakana watu waliomuabudu yeye na watakuwa maadui wake, kama alivyowaita wao kwamba ni Wakazi wa Motoni (Rejea Al-Mā’idah : 72 – 78, na 116 – 117, na Al-Ahqāf : 06). Na ndiyo hali ilivyo kwa Swahabah ‘Alī Ibn Abī Tālib (RadhiyaLlaahu ‘Anhu). Hivyo ingawa hakuna uadui, wala chuki, wala Takfīr dhidi ya ‘Īsā (‘Alayhis-Salām) na ‘Alī Ibn Abī Tālib (RadhiyaLlaahu ‘Anhu) – hizi ni shart kwa wale waliowaabudu watu hawa.

Lakini kwa wale walioridhika kuabudiwa, basi hakuna shaka kwamba wao ni Tawāghīt. Kama vile *Ash-Shaytān Ar-Rajīm*, wale wanaobadili Sharī’ah ya Allaah, wale wanaohukumu kinyume na Sharī’ah, wale wanaodai kuwa na ‘Ilm ya Ghayb, Wale wanaolingania kuabudu asiyekuwa Allaah, n.k. Kama vile Fir’awn, ma-*Rabbi* (viongozi wa Kiyahudi), Wahubiri, wachawi,Watawa wa kiume, Watawa wa kike, Wapiga Ramli, Ka’b Ibn Al-Ashraf, n.k. Imām Ibn Al-Qayyim (RahimahuLlaah) amesema kuhusu Tāghūt, “Ni kila kitu ambacho mwanadamu anavuka mipaka yake, kiwe kitu hicho kinaabudiwa, kinafuatwa, au kutiiwa. Hivyo Tāghūt wa kila jamii ni yule ambaye watu hutaka Hukmu kutoka kwake badala ya hukmu ya Allaah na Mtume wake. Au wale wanaowaabudu pamoja na Allaah; Au wale wanaowafuata bila dalili (idhini) kutoka kwa Allaah; Au wale ambao wanawatii hali ya kuwa hawajui kama inaendana na Hukmu ya Allaah. Kwa hiyo hawa ndiyo Tāghūt wa Dunia; Kama ukitafakari kuhusu wao na kutazama hali ya watu walio pamoja nao, utaona kwamba wengi wao wako mbali na kumuabudu Allaah Pekee, badala yake wanamuabudu Tāghūt; Wako mbali na kutaka hukmu ya Allaah na Mtume wake, na wanatafuta hukm kwa Tāghūt; wako mbali na kumtii yeye Allaah, na wanamtii na kumfuata Tāghūt.” Rejea katika “I’lām Al-Muwaqqi’īn” (1/50).

Ma-‘Ulamā wa Najd pia wamesema, **“**Tāghūt inajumuisha kila kitu kinachoabudiwa kinyume na Allaah. Na kila Kiongozi wa Upotevu , kila mwenye kuita katika Uovu na kuupamba (pia ni Tāghūt). Pia inajumuisha kila mtu aliyewekwa na watu ili kuwahukumu wao kwa Sheria zilizo kinyume na Uamuzi wa Allaah na Mtume wake, na hizi zote sheria za Jāhiliyyah. Na Tāghūt pia inajumuisha Watabiri, Wachawi; Watunza masanamu , wale wenye kulingania kuabudu Wafu, na watu ambao wanasimulia simulizi ambazo huwapoteza watu wajinga. Na msingi wa aina hizi za Tāghūt ni Shaytān – kwani yeye ndiye Tāghūt mkuu.” “Ad-Durar As-Saniyyah” (2/301).

## Msingi wa *Uislam* umejikita katika mambo mawili: Kuthibitisha (*Ithbāt*) na Kukanusha (*Nafī*).[32]

---

Shaykh Sālih Al-Fawzān anasema kuhusu Tāghūt katika Sharh yake ya Kitāb At-Tawhīd, "Maana yake Shaytān - Allaah amlaani , kwa sababu ni kiongozi wa Tawāghīt wote . Pia inamaanisha Mchawi, Mtabiri, Kiongozi au Mtawala anayetawala kinyume na Uteremsho wa Allaah, na yeyote mwenye kuwalingania watu kumfuata yeye katika Tā'ah isiyokuwa ya Allaah." "I'ānat Al-Mustafīd Bi-Sharh Kitāb At-Tawhīd." (1/27).

Kwa ufahamu/ujuzi zaidi kuhusu Tāghūt , Rejea katika kitabu "At-Tāghūt" cha Shaykh Abū Basīr, na "Al-Īdhāh Wat-Tabyīn" cha Shaykh Ahmad Ibn Hamūd Al-Khālidī (Allaah Amtoe Jela haraka).

**32** Shaykh 'Alī Al-Khudhayrī (FakaLlaahu Asrahu) amesema katika "At-Tawdhīh Wat-Tatimmāt" kuhusiana na Tawhīd (Kumpwekesha Allaah katika 'ibādah) [nanukulu]:

"Maana ya "Kumpwekesha Allaah" inashurutisha mambo mawili:

1) Kukanusha kukifanyia 'ibādah kitu/mtu yeyote. (Lā Ilāha – Hapana anayestahiqq kuabudiwa kwa Haqq)
2) Kuthibitisha 'Ibādah ya Allaah pekee. (Illā Allāh – Isipokuwa Allaah).

Hakuna kinacho "Pwekeshwa" isipokuwa kiwe na yote Ukanusho (Nafī) na Uthibitisho (Ithbāt). Kwa mfano ukisema, "Qāma Muhammad" (Muhammad alisimama): Katika Sentensi hii umethibitisha Qiyām (kusimama) cha Muhammad, lakini "haujampwekesha", kwa kuwa kuna uwezekano kwamba kuna mtu amesimama pamoja naye.

Lakini ukisema, "Mā Qāma illā Muhammad" (Hakuna aliyesimama isipokuwa Muhammad): Hapa umempwekesha Muhammad. Kivipi? Kwa kuleta Ukanusho (Nafī), ambao ni "Hakuna aliyesimama", na ukanusho umefuatiwa na Uthibitisho (Ithbāt), ambao ni "Isipokuwa Muhammad."

Hivyo, mwenye kumsujudia Allaah na kisha akachinja kwa ajili ya asiyekuwa Allaah, au anamwabudu Allaah na kisha anatunga sheria (isiyokuwa ya Allaah) – mtu huyu hajampwekesha Allaah katika 'Ibādah."

Na kama ilivyosemwa na *Imām* Muhammad bin ‘Abd al-Wahhāb at-Tamīmī an-Najdī (RahimahuLlaah):

“Msingi na nguzo ya *Dini* ya *Kiislam* uko katika mambo mawili -

***Kwanza***: Kuamrisha Kuabudiwa (kuelekeza aina zote za ‘*Ibaadah*) kwa Allaah pekee bila mshirika, kusubiri (kuwa na Subira) katika hilo, kufanya urafiki kwa ajili yake, na kumfanyia *Takfīr* [33] yeyote mwenye kujitenga (mwenye kuiacha) nao.

---

**33** Takfīr: Kumwambia mtu fulani kuwa ni Kāfir (kumkufurisha mtu), Kumtoa mtu katika kamba ya Uislam. Kumfanyia Takfīr Muislam yeyote imekatazwa, na baadhi ya ma-‘Ulamā wanaonelea kuwa ni kitendo cha Kufr kwa dhati yake, lakini ni wajibu (lazima) kumkufurisha kila Murtadd na kila Kāfir. Shaykh ‘AbduLlāh Ibn Muhammad Ibn ‘Abdul-Wahhāb (RahimahuLlaa) amesema, “Na kwa ufupi, ni wajibu juu ya walio wakweli kutozungumzia mambo haya pasi na ‘Ilmu au dalili kutoka kwa Allaah. Na anatakiwa kuwa makini asije akamtoa mtu katika Uislam kwa sababu tu ya tafsiri/uelewa wake binafsi. Na “Kumtoa mtu katika Uislam” [Takfīr], na kumuingiza mtu katika kamba ya Uislam ni katika masuala makubwa ya Dīn... Na kwa hakika Shaytān amewapoteza wengi katika hili; Kwa hiyo kuna watu wanaomchukulia mtu kuwa ni Muislam, lakini dalili katika Qur-ān, Sunnah na Ijmā’ zinathibitisha kwamba yeye ni Kāfir, na kisha kuna wengine wanaowakufurisha wale ambao kiuhalisia ni Waislam kwa mujibu wa Qur-ān, Sunnah na Ijmā’.” Rejea katika “Ad-Durar As-Saniyyah” (8/217). Pia angalia Tanbihi inayofuatia.

***Pili***: Kutomshirikisha (kutomfanyia washirika) Allaah katika *'Ibādah* na Kujihadhari nayo *(Shirk)*, kuwa mkali katika hili, kuwa na uadui kwa ajili yake *(shirk)*, na kumfanyia *Takfīr* [34] yeyote mwenye kuifanya (hiyo shirk)."[35]

*Imām* 'Abdur-Rahmān Ibn Hasan an-Najdī *Āl Ash-shaykh* (RahimahuLlaah) amesema kuhusu hili, "Na dalili katika hili (Msingi huu) katika *Qur-ān* ni nyingi kiasi kwamba haziwezi kutajwa zote."[36]

---

**34** Zingatia hili katika kichwa chako, Ewe ndugu katika Tawhīd! Tofauti na Murji'ah, ma-Imām wamebainisha kuwa kuwakufurisha Murtaddīn ni katika misingi ya Uislam. Lakini tunaona nini leo hii kutoka kwa Murji'ah wa zama hizi? Hatuoni isipokuwa tahadhari dhidi ya kuwakufurisha Murtaddīn. Na yeyote anayewakufurisha Murtaddīn hubambikwa jina kuwa ni "Takfīrī", na "Khārijī". Na imeenda mbali zaidi ya hivi kiasi kwamba mtu akimuita Bush "Tāghūt" na "Kāfir" hadharani, ataitwa "Khawārij" – kwa kuwa, kwa mtazamo wao, Bush hawezi kuitwa Tāghūt mpaka akiri kwamba sheria zake ni halāl Kiislam. Yā SubhānaLlāh! Hebu watu wafungue vitabu vya Historia, na wasome kile ambacho Mushrikūn waliwapachika ma-'Ulamā wa Najd – macho yako yaone jinsi ambavyo Mushrikūn walivyokuwa wakiwaita Mujaddid majina yaleyale mabaya, "Takfīrī", "Khārijī", n.k. Na Tunajilinda kwa Allaah. Rejea kiambatanisho "Muwahhidūn si Khawārij".

**35** Rejea katika "Ad-Durar As-Saniyyah" (2/22).

**36** "Ad-Durar As-Saniyyah" (2/203).

Na msingi huu wa *Uislam* ni *Millat Ibrāhīm.*[37]

Kwa hiyo kitu cha kwanza kilichotajwa na *Imām* ni Uthibitisho, na cha pili ni Ukanusho. Vyote kati ya viwili, Uthibitisho na Ukanusho, (kila kimoja) kina mashart manne. Na sharti la kwanza ni kubwa zaidi na la msingi zaidi, na kisha la pili, na kisha la tatu na kisha la nne.

1) **Uthibitisho (Ithbāt): Unajumuisha mashart manne – mawili ya mwanzo yanahusu *tawhīd* yenyewe, na mawili ya mwisho yanahusu watu wa tawhīd.**

a) *Shart la kwanza –Kuamrisha kuabudiwa Allaah pekee bila mshirika yeyote.*

Kama Allaah Ta'ālā anavyoamrisha,

قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ تَعَالَوْا إِلَىٰ كَلِمَةٍ سَوَاءٍ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ أَلَّا نَعْبُدَ إِلَّا اللَّهَ وَلَا نُشْرِكَ بِهِ شَيْئًا وَلَا يَتَّخِذَ بَعْضُنَا بَعْضًا أَرْبَابًا مِّن دُونِ اللَّهِ فَإِن تَوَلَّوْا فَقُولُوا اشْهَدُوا بِأَنَّا مُسْلِمُونَ

**"Sema: (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) "*Enyi Ahlal-Kitaabi! Njooni katika neno lililo sawa baina yetu na baina yenu, kwamba tusiabudu isipokuwa Allaah Pekee, na wala tusimshirikishe na chochote, na wala wasichukue baadhi yetu wengine kuwa waabudiwa badala ya Allaah."* Wakikengeuka; basi semeni: "*Shuhudieni kwamba sisi ni Waislamu.*"**[38]

---

**37** "Millat Ibrāhīm ('Alayhis-Salām): Inaweza kutafsiriwa kama "Dīn ya Ibrāhīm", "Īmān ya Ibrāhīm", "Njia ya Ibrāhīm". Pia inafahamika kama "Al-Hanīfiyyah". Mwenye kuifuata Millat Ibrāhīm anaitwa Hanīf; ambapo wingi wake ni Hunafā'. Kila Muislam wa kweli ni Hanīf na ni Muwahhid (mtu ambaye anaamini kikweli-kweli katika Tawhīd na anaifanyia kazi vizuri, na anaifuata kwa ikhlāsw katika mambo yake yote maishani, na kinyume chake. Pia rejea katika kiambatanisho "Millat Ibrāhīm".

**38** Āli 'Imrān : 64

Na kadhalika amri ya Allaah وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا إِيَّاهُ

**"Na Rabb wako Amehukumu kwamba: "Msiabudu isipokuwa Yeye"**[39]

Na,

إِنِ الْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ أَمَرَ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا إِيَّاهُ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ

**"Hakuna *hukumu* isipokuwa ya Allaah. Ameamrisha kwamba msiabudu isipokuwa Yeye Pekee. Hiyo ndio Dini iliyonyooka, lakini watu wengi hawajui."**[40]

Na pia,

الر كِتَابٌ أُحْكِمَتْ آيَاتُهُ ثُمَّ فُصِّلَتْ مِن لَّدُنْ حَكِيمٍ خَبِيرٍ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ إِنَّنِي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ وَبَشِيرٌ

**"*Alif Laam Raa*. Kitabu ambacho Aayaat Zake zimetimizwa barabara, kisha zikafasiliwa waziwazi kutoka kwa Mwenye hikmah wa yote, Mwenye upeo wa khabari za dhahiri na za kufichika. Kwamba: "Msiabudu isipokuwa Allaah. Hakika mimi (Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) ni mwonyaji kwenu na mbashiriaji."**[41]

Na Allaah ametufahamisha sisi kwamba *Da'wah* ya Mitume wote ilikuwa:

يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ

---

**39** Al – Isrā' : 23

**40** Yūsuf : 40

**41** Hūd : 1 – 2

**"Enyi kaumu yangu! Mwabuduni Allaah (pekee)! Hamna *Ilāh*[42] wa haki ghairi Yake.[43]"[44]**

---

**42** Ilāh : (Neno hili) linamaana sawa na Ma'būd. Maana yake Yeyote "Mwenye kuabudiwa kwa aina yoyote ya 'Ibādah". Katika kalimah ya Tawhīd linamaanisha "Anayestahiki kuabudiwa kwa haqq kwa kila aina ya 'Ibādah".

Shaykh Sālih Al-Fawzān anafafanua: "Lā Ilāha Illā Allāh" maana yake "Hakuna mwenye haqq ya kuabudiwa, isipokuwa Allaah". Lakini ukisema, "Hapana mwenye kuabudiwa, isipokuwa Allaah" basi umefanya kila chenye kuabudiwa kuwa ni Allaah; umejaalia masanamu, makaburi, kundi la Zodiaki, na kila kitu chenye kuelekezewa 'Ibādah, kuwa ni Allaah – na hili ni kosa baya sana. Na haya ni makosa ya *Wahdatul-Wujūd* (Upweke wa vyote katika maisha). Kwa hiyo ni muhimu kuweka shart ya "Haqq ya kuabudiwa". Kwa sababu hakika, kila kitu chenye kuabudiwa kimegawanyika katika sehemu mbili:

a) Anayestahiki/mwenye haqq ya kuabudiwa – na huyu ni Allaah Pekee.

b) Asiyestahiki/asiye na haqq ya kuabudiwa, na hiki ni kila kitu chenye kuabudiwa kisichokuwa Allaah."

Imefupishwa kutoka katika "I'ānat Al-Mustafīd" (1/61).

Āyah hii inatakiwa ifahamike kama "Enyi watu wangu! Muabuduni Allaah Pekee! Mtakasieni yeye Allaah 'Ibādah zenu zote, kwani hamna mwenye haqq ya kumuabudu asiyekuwa Allaah." Na hii inalandana na Kalimah ya Tawhīd.

**43** Imām 'Abdur-Rahmān Ibn Hasan (RahimahuLlaah) anaelezea Āyah hii: "Hivyo Kalimah imebainishwa hivi – "Kwamba tusimuabudu yeyote, isipokuwa Allaah (Pekee)". Kwa hiyo kipengele "Tusimuabudu yeyote" kinamaanisha "Lā Ilāh", na hii inahitaji kukanusha kila 'Ibādah kwa asiyekuwa Allaah; na "Isipokuwa Allaah (Pekee)" ndiyo "Illā Allāh", hii haimjumuishi/inamvua Allaah katika Ukanusho wa Kalimah, na ni Uthibitisho wa aina zote za 'Ibādah kuelekezwa kwake YEYE. Na kuna Āyah kama hii nyingi. Kama vile Āyah,

وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا إِيَّاهُ

**"Na Rabb wako Amehukumu kwamba: Msiabudu isipokuwa Yeye Pekee" [Al-Isrā' : 23]**

Kwa hiyo hizi ni Āyah mbili ambazo maana yake ni moja. Hivyo kipande, **"Na Rabb wako Amehukumu kwamba: Msiabudu (yeyote)"** kimebeba maana ya "Lā Ilāh"; na kipande, **"isipokuwa Yeye Pekee"** kinamaanisha "Illā Allāh"." Maana ya maneno ya Imām katika "Ad-Durar As-Saniyyah" (2/203).

**44** Al-A'rāf : 59, 65, 73, 85; Hūd : 50, 61, 84; Al-Mu'minūn : 23, 32.

Na shart hili la kwanza ni kubwa zaidi katika mashart ya Uthibitisho (Ithbāt).

b) *Shart la pili – Kuhimiza/kulingania jambo hili (tawhīd).*

Kwani Allaah (Ta'ālā) amesema,

وَمَنْ أَحْسَنُ دِينًا مِّمَّنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ وَاتَّبَعَ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۗ وَاتَّخَذَ اللَّهُ إِبْرَاهِيمَ خَلِيلًا

**"Na nani aliye bora zaidi kwa Dini kuliko yule aliyejisalimisha kwa Allaah (kwa kutenda kwa mujibu wa *Tawhīd*) naye ni *Muhsin*[45] (mtendaji mazuri), na akafuata *millat Ibraahiym hanīf* (aliyejiengua na upotofu akaelemea Dini ya haki). Na Allaah Amemchukua Ibraahiym kuwa ni kipenzi!"[46]**

Na,

وَعَدَ اللَّهُ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَمَسَاكِنَ طَيِّبَةً فِي جَنَّاتِ عَدْنٍ ۚ وَرِضْوَانٌ مِّنَ اللَّهِ أَكْبَرُ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ

**"Allaah Amewaahidi *Waumini*, wanaume na Waumini wanawake Jannaat zipitazo chini yake mito, ni wenye kudumu humo na makazi mazuri katika Jannaat za 'Adn. Na radhi kutoka kwa Allaah ndio kubwa zaidi. Huko ndiko kufuzu kukubwa."[47]**

---

**45** Muhsin : Mwema (mtenda mema) mwenye kutenda 'amali njema kwa niyyah safi kabisa kwa ajili ya Allaah Pekee, bila Riyāh yoyote au kutaka kusifiwa au umaarufu, n.k; na kwa shart kwamba afanye matendo haya mazuri kulingana na sunnah ya Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam).

**46** An-Nisā' : 125

**47** At-Tawbah : 72

Na kauli yake,

هَٰذَا بَلَاغٌ لِّلنَّاسِ وَلِيُنذَرُوا بِهِ وَلِيَعْلَمُوا أَنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ وَلِيَذَّكَّرَ أُولُو الْأَلْبَابِ

**"Hii (Qur'aan) ni ubalighisho wa ujumbe kwa watu, na ili wawaonye kwayo, na ili wapate kujua kwamba hakika Yeye ni *Ilāh* (Muabudiwa) wa haki Mmoja Pekee na ili wakumbuke (na wawaidhike) wenye akili."[48]**

Na Āyah,

وَهُوَ اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ لَهُ الْحَمْدُ فِي الْأُولَىٰ وَالْآخِرَةِ وَلَهُ الْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِن جَعَلَ اللَّهُ عَلَيْكُمُ اللَّيْلَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ يَأْتِيكُم بِضِيَاءٍ أَفَلَا تَسْمَعُونَ قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِن جَعَلَ اللَّهُ عَلَيْكُمُ النَّهَارَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ يَأْتِيكُم بِلَيْلٍ تَسْكُنُونَ فِيهِ أَفَلَا تُبْصِرُونَ وَمِن رَّحْمَتِهِ جَعَلَ لَكُمُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ لِتَسْكُنُوا فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا مِن فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ

**"Naye ni Allaah, Hakuna Muabudiwa wa haki ila Yeye. Ni Zake Pekee Himidi za mwanzoni (duniani) na za Aakhirah. Na hukumu ni Yake Pekee, na Kwake Pekee mtarejeshwa. Sema (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam): "Je, mnaonaje kama Allaah Angelikufanyieni usiku unaendelea daima dawamu mpaka Siku ya Qiyaamah, nani mwabudiwa ghairi ya Allaah Atakayekuleteeni mwanga? Je, basi hamsikii?" Sema: (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam): "Je, mnaonaje kama Allaah Angelikufanyieni mchana unaendelea daima dawamu mpaka Siku ya Qiyaamah, nani mwabudiwa ghairi ya Allaah Atakayekuleteeni usiku mpate utulivu humo? Je, basi hamuoni?" Na kutokana na rahmah Yake, Amekufanyieni usiku na mchana ili mpate utulivu humo, na ili mpate kutafuta katika fadhila Zake, na ili mpate kushukuru."[49]**

---

**48** Ibrāhīm : 52

**49** Al-Qasas : 70 - 73

Na inajulikana kutokana na historia ya maisha ya Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam), kwamba alikuwa akienda katika sehemu za ‘Ibādah za kafara, masoko (minada), na mikusanyiko, na kuwalingania watu juu ya kushikamana na *Tawhīd* na kuihimiza – kwa kuwaambia *“Kirini (Semeni) kwamba ‘Hapana mwenye Haqq ya kuabudiwa, isipokuwa Allaah’ Na mtafanikiwa (Mtafuzu).”*[50]

Na hili ni shart la pili la kuthibitisha (Ithbāt); na umuhimu wake unakuja moja kwa moja baada ya shart la kwanza.

c) *Shart la tatu - Kufanya Urafiki kwa ajili yake.*

Hili linadhihirika katika kauli ya Allaah,

وَالْمُؤْمِنَاتُ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ

**“Na *Waumini*, wanaume na wanawake ni *Awliyā’*[51] (marafiki wandani) wao kwa wao”[52]**

Na kadhalika Āyah,

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ وَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ

---

**50** Imesimuliwa na Imām Ahmad katika “Musnad” yake kutoka kwa Rabī’ah Ibn ‘Ubayd Ad-Daylī na Imrah Ibn Az-Zubayr kwamba walimsikia mtu katika soko la Dhī Al-Majāz akisema: “Enyi watu! Semeni Lā Ilāha Illā Allāh, kisha mtafuzu” Tukio zima, likiwa na kauli na matini tofauti-tofauti limesahihishwa na Ibn Hazm katika “Al-Muhallā” (9/112), Ibn Al-Mulqin katika “Al-Badr Al-Munīr” (3/54), na Al-Wādi’ī katika “Al-Jāmi’ As-Sahīh” (1/50), na wengineo, na “As-Sahīh Al-Musnad” (516).

**51** Awliyā’ : Wasaidizi, washirika, wenye kuunga mkono, marafiki, walinzi, n.k.

**52** At-Tawbah : 71

**"Hakika *Waumini* ni ndugu[53], basi suluhisheni baina ya ndugu zenu. Na mcheni Allaah ili mpate kurehemewa."[54]**

Kama anavyosema Allaah,

وَإِن يُرِيدُوا أَن يَخْدَعُوكَ فَإِنَّ حَسْبَكَ اللَّهُ هُوَ الَّذِي أَيَّدَكَ بِنَصْرِهِ وَبِالْمُؤْمِنِينَ وَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ لَوْ أَنفَقْتَ مَا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا مَّا أَلَّفْتَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ أَلَّفَ بَيْنَهُمْ إِنَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ

**"…Yeye ndiye aliyekusaidia (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kwa nusrah yake na kwa *waliokuamini*. Na akaziunga nyoyo zao; hata kama ungalitoa vyote vilivyomo ardhini usingaliweza kuziunga nyoyo zao, lakini Allaah ndiye aliyewaunganisha. Hakika yeye ni Mbora Mwenye Hikmah."[55]**

Na kama anavyosema Allaah (Ta'ālā),

وَاعْتَصِمُوا بِحَبْلِ اللَّهِ جَمِيعًا وَلَا تَفَرَّقُوا وَاذْكُرُوا نِعْمَتَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ كُنتُمْ أَعْدَاءً فَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِكُمْ فَأَصْبَحْتُم بِنِعْمَتِهِ إِخْوَانًا وَكُنتُمْ عَلَىٰ شَفَا حُفْرَةٍ مِّنَ النَّارِ فَأَنقَذَكُم مِّنْهَا كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ

---

**53** Imām Ash-Shanqītī (RahimahuLlaah) anasema katika Tafsīr ya Āyah hii, "Allaah amebainisha kwamba Udugu upo katika Dīn (tu)… Udugu wa Dīn ni mkubwa na imara kuliko udugu wa Damu." "Adhā' Al-Bayān".

**54** Al-Hujurāt : 10

**55** Al-Anfāl : 62 – 63. Imebainishwa hapa kwamba ni Tawhīd ya Allaah ndiyo inayojenga Mapenzi na mshikamano (umoja), (na) kwamba Mshikamano huu usingeweza kujengwa hata kwa kutumia mali ya Dunia nzima.

**“Na shikamaneni kwa kamba ya Allaah[56] nyote pamoja, wala msifarikiane. Na kumbukeni neema ya Allaah juu yenu, pale mlipokuwa maadui (kati yenu); kisha Akaunganisha nyoyo zenu, mkawa ndugu kwa neema Yake; na mlikuwa ukingoni mwa shimo la moto Akakuokoeni humo. Hivyo ndivyo Allaah Anavyokubainishieni Aayaat Zake mpate kuongoka.”**[57]

Na kama Allaah anavyoamrisha,

وَتَعَاوَنُوا عَلَى الْبِرِّ وَالتَّقْوَىٰ

**“Na shirikianeni katika wema na taqwa, na wala msishirikiane katika dhambi na uadui.”**[58]

Na kuwaombea Msamaha (Maghfirah) Waislam wenzako pia imejumuishwa hapa,

وَالَّذِينَ جَاءُوا مِن بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَا اغْفِرْ لَنَا وَلِإِخْوَانِنَا الَّذِينَ سَبَقُونَا بِالْإِيمَانِ وَلَا تَجْعَلْ فِي قُلُوبِنَا غِلًّا لِّلَّذِينَ آمَنُوا رَبَّنَا إِنَّكَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ

**“Na wale waliokuja baada yao wanasema: *“Rabb wetu! Tughufurie na ndugu zetu ambao wametutangulia kwa iymaan na wala Usijaalie katika nyoyo zetu mafundo ya chuki kwa wale walioamini; Rabb wetu! Hakika Wewe ni Mwenye huruma mno, Mwenye kurehemu.”***[59]

---

**56** Kamba ya Allaah: Ibn Kathīr (RahimahuLlaah) anasema kwamba hii inamaanisha Qur-ān, kushikamana na Qur-ān na kuungana juu yake. Hii ina*radd* wale wenye kulingania kuungana katika matamanio ya Uongo, na Sheria za uongo za Kibinadamu, na ushirikiano na Makuffār.

**57** Āl ‘Imrān : 103

**58** Al-Mā’idah : 02

**59** Al-Hashr : 10

Kama ambavyo mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) alivyosema, *“Muumini kwa Muumini mwenzake ni kama jengo moja ambalo tofali zake hutiliana nguvu.”* Kisha Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) akaonyesha hili kwa kuumanisha vidole vyake vya mikono.”[60]

Na kama Allaah asemavyo,

إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الَّذِينَ يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِهِ صَفًّا كَأَنَّهُم بُنْيَانٌ مَّرْصُوصٌ

**“Hakika Allaah Anapenda wale wanaopigana katika njia Yake safusafu kama kwamba wao ni jengo lililoshikamana barabara.”[61]**

---

**60** Imesimuliwa na Abī Mūsā Al-Ash’arī. Imepokewa katika Al-Bukhārī (6026), na Muslim (2585), na An-Nasā’ī, At-Tirmidhī na Ahmad. Hadithi hii inaweza kufahamika vizuri kupitia maelezo haya kutoka kwa Shaykh Abū Muhammad Al-Maqdisī (FakaLlaahu Asrahu) kutoka katika kitabu chake Millat Ibrāhīm, uk. (54-55), “Hivyo Muislam kwa Muislam (mwenzake) ni kama shaykh alivyosema, kama mikono miwili – mmoja huuosha mwingine. Na wakati mwingine hutokea kuondoa uchafu au najisi, kiasi cha maumivu huhitajika, lakini bado maumivu hayo ni mazuri (kwani ni katika kuondoa uchafu). Kwa sababu lengo ni kuifanya mikono miwili twahara na safi. Hatuwezi kuruhusu kumtenga (kumuacha) kabisa Muislam; Kwa kuwa Muislam ana haki ya Urafiki kwa nduguye, na haki hii haikatiki isipokuwa kutokana na *Riddah* na kutoka katika kamba ya Uislam. Na Allaah amelifanya jambo hili kuwa ni kubwa (muhimu) sana, kwani Amesema,

إِلَّا تَفْعَلُوهُ تَكُن فِتْنَةٌ فِي الْأَرْضِ وَفَسَادٌ كَبِيرٌ

**“(Nanyi Waislamu) Msipofanya hivi itakuweko fitnah katika ardhi na ufisadi mkubwa.”** [Al-Anfāl : 73].”

**61** As-Saff : 04

Na Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) pia amebainisha, *"Hataamini mmoja wenu mpaka ampendelee nduguye kinachopendelewa na Nafsi yake."*[62]

Na pia (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amesema: *"Kuweni Waja wa Allaah na ndugu (wamoja). Muislam ni ndugu wa Muislam – Hamkosei (hamuudhi), wala hamdhalilishi (hamdhuru), wala hamwonei."*[63]

Na pia hadithi, *"Utawaona waumini – katika kupendana kwao, mahaba yao, na kuhurumiana kwao – kama mwili mmoja; pindi kiungo kimoja kikiuma, mwili wote huuma."*[64]

Na kama Allaah anavyosema,

إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَهُمْ رَاكِعُونَ وَمَن يَتَوَلَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا فَإِنَّ حِزْبَ اللَّهِ هُمُ الْغَالِبُونَ

---

**62** Imesimuliwa kutoka kwa Anas Ibn Mālik. Imepokelewa na Al-Bukhārī (13), na Muslim (45), na An-Nasā'ī, At-Tirmidhī, Ibn Mājah, Ad-Darmī na Ahmad. Na Allāh anawasifia Waislam katika kipande cha Āyah, kwamba

يُحِبُّونَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا يَجِدُونَ فِي صُدُورِهِمْ حَاجَةً مِّمَّا أُوتُوا وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُالْمُفْلِحُونَ

**"wanawapenda wale waliohajiri kwao, na wala hawahisi choyo yoyote vifuani mwao kwa yale waliyopewa (Muhaajiriyn), na wanawapendelea kuliko nafsi zao japokuwa wao wenyewe wanahitaji. Na yeyote anayeepushwa na ubakhili na tamaa ya uchu wa nafsi yake, basi hao ndio wenye kufaulu." [Al-Hashr : 09].**

**63** Kutoka kwa Abū Hurayrah. Al-Bukhārī (2442), na Muslim (2580). Pia imesimuliwa na Ahmad.

**64** Imesimuliwa na An-Nu'mān Ibn Bashīr. Al-Bukhārī (6011), na Muslim (2586). Kadhalika imesimuliwa na Ahmad kwa lafdh ileile.

**"Hakika *Walī*[65] (mlinzi) wenu ni Allaah na Rasuli Wake na wale walioamini, ambao wanasimamisha *Swalaah* na wanatoa *Zakaah* na hali ya kuwa wana *Rāki'ūn*[66] (wananyenyekea). Na atakayemfanya Allaah kuwa ni *Awliyā'* (Mlinzi) na Rasuli Wake na wale walioamini, basi hakika kundi la Allaah ndio washindi."[67]**

Na hili ni Shart la tatu la kuthibitisha (Ithbāt); na umuhimu wake unakuja moja kwa moja baada ya shart la pili.

*d) Shart la Nne – Kumfanyia Takfīr yeyote mwenye kuiacha (tawhīd).*

Kama alivyoamrisha Allaah (Ta'alā),

قُلْ يَا أَيُّهَا الْكَافِرُونَ  لَا أَعْبُدُ مَا تَعْبُدُونَ

**"Sema: "Enyi *makafiri*!, Siabudu yale mnayoyaabudu."[68]**

Na Allaah amesema,

وَجَعَلَ لِلَّهِ أَندَادًا لِّيُضِلَّ عَن سَبِيلِهِ قُلْ تَمَتَّعْ بِكُفْرِكَ قَلِيلًا إِنَّكَ مِنْ أَصْحَابِ النَّارِ

**"Na kumfanyia Allaah wanaolingana Naye (katika '*Ibādah*), ili apotoshe (watu) njia Yake. Sema: *"Starehe kwa kufuru yako kidogo tu; hakika wewe ni miongoni mwa watu wa motoni."*[69]**

---

65 Umoja wa Awliyā' : Walī - Rafiki, Mlezi, Mlinzi, Msaidizi, Mtegemewa, n.k.

66 Rāki'ūn: Wale wenye kurukuu na Kujisalimisha hali yakuwa ni wanyenyekevu kwa Allaah katika Swalah.

67 Al-Mā'idah : 55 – 56

68 Al-Kāfirūn : 01 – 02

69 Az-Zumar : 08

Na,

إِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنتُمْ لَهَا وَارِدُونَ

**"Hakika nyinyi *(Makafiri)* na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah [70] ni vichochezi vya moto wa Jahannam, nyinyi mtauingia."[71]**

Na kama asemavyo Allaah,

وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّن يَدْعُو مِن دُونِ اللَّهِ مَن لَّا يَسْتَجِيبُ لَهُ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ وَهُمْ عَن دُعَائِهِمْ غَافِلُونَ وَإِذَا حُشِرَ النَّاسُ كَانُوا لَهُمْ أَعْدَاءً وَكَانُوا بِعِبَادَتِهِمْ كَافِرِينَ

**"Na nani aliyepotoka zaidi kuliko ambaye anayeomba asiyekuwa Allaah ambaye hamuitikii mpaka Siku ya Qiyaamah; nao wala hawatambui maombi *(Du'ā)* yao." Na pale watakapokusanywa watu, *(miungu ya uongo)*[72] watakuwa ni maadui wao, na watakuwa wenye kuzikanusha 'Ibādah zao."[73]**

Na Allaah amekwishatangaza,

وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ الْإِسْلَامِ دِينًا فَلَن يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِي الْآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ

---

**70** Hii inakusudia Tawāghīt; Haihusiani na watu kama 'Īsā ('Alayhis-Salām), na 'Alī (RadhiyaLlaahu 'Anhu). Rejea Tanbihi kuhusu maana ya Tāghūt, mwanzo wa mada hii.

**71** Al-Anbiyā' : 98

**72** Hii inakusudia wale wanaoabudiwa kama vile 'Īsā ('Alayhis-Salām), na 'Alī (RadhiyaLlaahu 'Anhu) – watakuwa ni maadui wa Wakristo na Shī'ah. Lakini Fir'awn na wengine ambao waliridhia kuabudiwa, ndiyo hao wanaokusudiwa katika Āyah ya Al-Anbiyā' : 98

**73** Al-Ahqāf : 5 – 6

**"Na yeyote anayetaka dini isiyokuwa *Uislamu* basi haitokubaliwa kwake; naye katika Aakhirah atakuwa miongoni mwa waliokhasirika."[74]**

Na kama Allaah anavyoitukuza (anavyoisifu) Millat Ibrāhīm,

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ
إِنَّا بُرَءَآؤُا۟ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ
وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ

**"Kwa yakini mna kigezo kizuri kwa Ibraahiym na wale walio pamoja naye, walipowaambia watu wao: *"Hakika sisi tumejitenga nanyi na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah, tunakukanusheni[75], na umedhihirika baina yetu na baina yenu uadui na bughudha abadi mpaka mumuamini Allaah Pekee."*[76]**

Na Allaah amebainisha,

فَمَاذَا بَعْدَ الْحَقِّ إِلَّا الضَّلَالُ

**"Na kuna nini baada ya haki, ila upotofu?"[77]**

Na ndiyo maana Ibn Taymiyyah (RahimahuLlaah) amesema: "Kila mtu asiyemuabudu Allaah pekee, bila shaka yoyote ni muabudu mungu tofauti na Allaah. Na hakuna aina ya tatu katika wana wa Ādam. Kwa hivyo aidha mtu awe ni *Muwahhid*, au la si hivyo, ni *Mushrik*."[78]

---

**74** Āl 'Imrān : 85

**75** Kafarnā Bikum: Yaweza kutafsiriwa kama "Tumekukataeni" au pia "Tumekukufuruni". Āyah hii inatumiwa na ma-Imām wa Ahl As-Sunnah Wal-Jamā'ah kama Dalīl ya kuwakufurisha Mushrikīn na ni sehemu ya Uislam na Millat Ibrāhīm.

**76** Al-Mumtahinah : 04

**77** Yūnus : 32

**78** Imerekebishwa/imebadilishwa kidogo kutoka katika "Majmū' Al-Fatāwā" (14/282-284).

*Imām* 'Abdur-Rahmān bin Hasan (RahimahuLlaah) anasema, "Hivyo mtu hawezi kuwa *Muwahhid*, isipokuwa kwa kuikataa (kuikanusha) *Shirki*, kujitenga nayo, na kufanya *takfīr* [79] juu ya yeyote mwenye kuifanya."[80]

Kadhalika amesema, "Hivyo *Tawhīd* haitimii (haikamiliki), isipokuwa kwa kujitenga mbali na *Mushrikīn* moja kwa moja, kuwa na Uadui dhidi yao, na kutangaza *Takfīr* juu yao."[81]

Na hili ni shart la nne katika Kuthibitisha (Ithbāt), na umuhimu wake unakuja moja kwa moja baada ya Shart la tatu [82].

2) **Kukanusha: Inajumuisha mashart manne – Mawili ya mwanzo yanahusiana na Shirki yenyewe, na mawili ya mwisho yanahusu watu wenyewe (Mushrikīn).**

a) *Shart la kwanza – Kutomfanyia Shirki (Kutomshirikisha) Allaah katika 'Ibādah na kujihadhari nayo (shirk).*

Kama Allaah (Ta'ālā) alivyomuamrisha Mtume wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam),

قُلْ إِنَّمَا أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ وَلَا أُشْرِكَ بِهِ إِلَيْهِ أَدْعُو وَإِلَيْهِ مَآبِ

**"Sema: *"Hakika mimi nimeamrishwa nimwabudu Allaah, na nisimshirikishe. Kwake nalingania na Kwake ni marejeo yangu."*[83]**

---

**79** Weka kwenye kumbukumbu yako – Ewe ndugu Muislam! – Jinsi ambavyo imām amefanya kuwa "Kuwakufurisha Makuffār" ni Shart la kuwa Muwahhid.

**80** "Ad-Durar As-Saniyyah" (2/204).

**81** "Ad-Durar As-Saniyyah" (11/434)

**82** Shaykh 'Alī Al-Khudhayrī (FakaLlaahu Asrahu) anasema hapa, "Hivyo yeyote atakaye iacha Tawhīd, na akaingia Katika Usekula (Secularism), Ukomunist, Utaifa, Uzalendo, au Uibadhi, Ubepari, Demokrasia, au katika sharia za uongo za kutungwa na watu, au katika dini ya Rāfidhah, au ile ya Sūfiyyah – Waabudu Makaburi, au dini nyingine yoyote au madh-hab ya kisasa – na akaifanya yoyote kati ya hizi kuwa ndiyo njia yake ya Maisha; basi yeyote mwenye kufanya hivyo, ataitwa Kāfir." Rejea "Asl Dīn Al-Islām".

**83** Ar-Ra'd : 36

Na pia, Sema: (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam):

قُلْ إِنَّمَا أَدْعُو رَبِّي وَلَا أُشْرِكُ بِهِ أَحَدًا

**"Hakika mimi namuomba Rabb wangu na wala simshirikishi na yeyote."**[84]

Na 'Abdullaah bin Mas'ūd (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alimuuliza Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), "Ni dhambi gani iliyo kubwa kabisa?" Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akamjibu, *"Ni kumjaalia (kumfanyia) Allaah mwenza (mshirika) (katika 'Ibaadah), ijapo amekuumba."*[85]

Na kama Allaah alivyosema kuhusu wito wa Mitume (SwallaLlaahu 'Alayhim wa Sallam) kwa watu wao,

إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ أَن لَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ أَلِيمٍ

**"Hakika mimi kwenu ni mwonyaji bayana: Ya kwamba msiabudu isipokuwa Allaah. Hakika mimi nakukhofieni adhabu ya Siku inayoumiza."**[86]

Kadhalika Āyah,

وَاذْكُرْ أَخَا عَادٍ إِذْ أَنذَرَ قَوْمَهُ بِالْأَحْقَافِ وَقَدْ خَلَتِ النُّذُرُ مِن بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ

**"Na mtaje (Nabiy Huwd) ndugu wa kina *'Aad* alipowaonya watu wake katika nchi ya *al-Ahqāf*[87] (machuguu ya mchanga) na kwa hakika walikwishapita waonyaji kabla yake na baada yake: *Msiabudu isipokuwa Allaah. Hakika mimi nakukhofieni adhabu ya Siku adhimu.*"**[88]

---

**84** Al-Jinn : 20

**85** Imesimuliwa na Al-Bukhārī (6001), na Muslim (86). Pia imesimuliwa na An-Nasā'ī, At-Tirmidhī, Abū Dāwūd na Ahmad.

**86** Hūd : 25 – 26

**87** Al-Ahqāf : Pindo la Matuta ya Mchanga yanayopatikana upande wa Kaskazini wa Peninsula ya Arabia.

**88** Al-Ahqāf : 21

Na pia Allaah anamuamrisha Mtume wake Kusema,

فَفِرُّوا إِلَى اللَّهِ إِنِّي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ وَلَا تَجْعَلُوا مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ إِنِّي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ

**"Basi kimbilieni kwa Allaah (kutoka Katika adhabu yake kwenda Katika Rahmah yake), hakika mimi kwenu ni mwonyaji bayana kutoka Kwake. Na wala msifanye pamoja na Allaah waabudiwa wengineo, hakika mimi kwenu ni mwonyaji bayana kutoka Kwake."**[89]

Na Allaah (Ta'ālā) amemuamrisha yeye kusema,

قُلْ أَفَغَيْرَ اللَّهِ تَأْمُرُونِّي أَعْبُدُ أَيُّهَا الْجَاهِلُونَ

**"Sema:** ***"Je? Mnaniamrisha Nimuabudu ghayri ya Allaah enyi Majaahili?"***[90]

Na Allaah ametufahamisha sisi,

وَلَقَدْ أُوحِيَ إِلَيْكَ وَإِلَى الَّذِينَ مِن قَبْلِكَ لَئِنْ أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ بَلِ اللَّهَ فَاعْبُدْ وَكُن مِّنَ الشَّاكِرِينَ

**"Kwa yakini umefunuliwa Wahy (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na kwa wale walio kabla yako kwamba "Ukifanya *Shirk* zitaporomoka 'Amali zako na bila shaka utakuwa miongoni mwa waliokhasirika. Basi mwabudu Allaah (Pekee) na uwe miongoni mwa wenye Kushukuru."**[91]

Na Allaah amutujulisha sisi,

---

**89** Adh-Dhāriyāt : 50 - 51

**90** Az-Zumar : 64

**91** Az-Zumar : 65 - 66

إِنَّهُ مَن يُشْرِكْ بِاللَّهِ فَقَدْ حَرَّمَ اللَّهُ عَلَيْهِ الْجَنَّةَ وَمَأْوَاهُ النَّارُ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ

**"Hakika mwenye kumshirikisha Allaah, bila shaka Allaah Atamharamishia Jannah, na makazi yake yatakuwa ni motoni. Na *madhalimu* hawatopata yeyote mwenye kuwanusuru."[92]**

Hili ni Shart la kwanza la Kukanusha (Nafī), na ni shart kubwa na la muhimu zaidi katika mashart ya kukanusha.

b) *Shart la Pili: Kuchukia kabisa Shirk (na kuwachukia Mushrikīn).*

Kwani Allaah (Ta'alā) ameamrisha,

فَاقْتُلُوا الْمُشْرِكِينَ حَيْثُ وَجَدتُّمُوهُمْ وَخُذُوهُمْ وَاحْصُرُوهُمْ وَاقْعُدُوا لَهُمْ كُلَّ مَرْصَدٍ

**"…Basi waueni** *Mushrikīn* **popote muwakutapo, na wachukueni (mateka) na wahusuruni, na wakalieni katika kila sehemu ya uvamizi."[93]**

Na Amri yake, وَقَاتِلُوهُمْ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ الدِّينُ كُلُّهُ لِلَّهِ

**"Na piganeni nao mpaka kusiweko *fitnah* (*shirk* na *mateso*) na Dini yote iwe (kwa ajili) ya Allaah [94] (katika Ulimwengu mzima)."[95]**

---

**92** Al-Mā'idah : 72

**93** At-Tawbah : 05

**94** Ibn Jarīr At-Tabarī (RahimahuLlaah) Katika Tafsīr yake (2/194 – 195) ya Āyah Katika Al-Baqarah: 193 , anaelezea Āyah hii kuwa, "Piganeni na Mushrikīn mpaka kusiwepo na Shirk – mpaka kusiwepo mwenye kuabudiwa isipokuwa Allaah; mpaka iwe 'Ibādah zote na Tā'ah iwe kwa ajili ya Allaah Pekee, na si mwingine yeyote." Na kama ambavyo Mtume amesema, *"Nimeamrishwa nipigane na watu, mpaka washuhudie kuwa "Hakuna anayestahiki kuabudiwa, isipokuwa Allaah"*.

**95** Al-Anfāl : 39; Pia inafanana na Al-Baqarah : 193

Na kama Allaah Alivyomuamrisha Mjumbe wake Kipenzi (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam),

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَالْمُنَافِقِينَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ وَمَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ

**"Ewe Nabiy! Fanya *jihaad* (kwa kupambana na) *makafiri* na wanafiki na kuwa mgumu kwao. Na makazi yao ni Jahannam, na ubaya ulioje mahali pa kuishia."[96]**

Na Allaah Ta'ālā Anatangaza,

سَأُلْقِي فِي قُلُوبِ الَّذِينَ كَفَرُوا الرُّعْبَ فَاضْرِبُوا فَوْقَ الْأَعْنَاقِ وَاضْرِبُوا مِنْهُمْ كُلَّ بَنَانٍ

**"Nitatia woga (kizaazaa) katika nyoyo za Makafiri. Basi wapigeni juu ya shingo na kateni kila (kiungo) ncha za vidole vyao (vya mikononi na miguuni)."[97]**

Na pia Allaah anawaamuru *Waumini* (Waislam),

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا قَاتِلُوا الَّذِينَ يَلُونَكُم مِّنَ الْكُفَّارِ وَلْيَجِدُوا فِيكُمْ غِلْظَةً وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُتَّقِينَ

**"Enyi walioamini! Piganeni (jihaad) na wale *makafiri* walio karibu nanyi na waukute kwenu ukali. Na jueni kwamba Allaah Yu Pamoja na wenye taqwa."[98]**

---

**96** At-Tawbah : 73; At-Tahrīm : 09

**97** Al-Anfāl : 12. Shaykh 'Abdur-Rahmān Ibn Nāswir As-Sa'dī (RahimahuLlaah) anasema katika Tafsīr ya Āyah hii, baada ya kusema kwamba amri inatakiwa ielekezwe kwa Malaika, "Au inawezekana ni amri kwa Waumini, ambao Allaah anawatia moyo, na kuwafundisha wao kuwaua Mushrikīn – na kwamba hawapaswi kuwa na huruma kwa Mushrikīn hawa." Rejea katika Taysīr Al-Karīm Ar-Rahmān (278).

**98** At-Tawbah : 123

Na hairuhusiwi kuwaombea msamaha *Mushrikīn*,

مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن يَسۡتَغۡفِرُواْ لِلۡمُشۡرِكِينَ وَلَوۡ كَانُوٓاْ أُوْلِي قُرۡبَىٰ مِنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمۡ أَنَّهُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ

**"Haimpasi Mtume na wale Wenye *Īmān* kuwaombea Maghfirah (Msamaha) *Washirikina* japokuwa ni Jamaa zao wa Karibu baada ya kuwabainikia kuwa wao ni watu wa al-Jahīm (moto uwakao vikali mno)."**[99]

---

**99** At-Tawbah : 113. Imām Muhammad Ibn 'Abdul-Wahhāb (RahimahuLlaah) ameelezea Āyah hii vizuri sana, katika kitabu chake "Sittatu Mawādhī' Min As-Sīrah" : "Sehemu ya Nne – Suala la Abū Tālib. Atakaye tambua hili kwa Ufahamu mzuri, atatambua kuwa (Abū Tālib) (ndani ya moyo wake) aliamini katika Tawhīd, na aliwalingania watu katika Tawhīd, na aliwakashifu viongozi wa Mushrikīn; na kwa yule anayetambua mapenzi (upendo) aliokuwanao kwa wale waliosilimu na kuacha Shirk; na kufahamu namna gani alivyotumia umri wake, mali yake, watoto wake, jamaa zake – kila kitu kumsaidia Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam); na jinsi alivyovumilia shinikizo na uadui wa wazi (kutoka kwa Mushrikīn) – mpaka siku aliyokufa. Lakini hata baada ya haya yote – hakusilimu, wala hakujitenga na dini yake ya mwanzo – ndiyo maana hakuwa Muislam. Alitoa udhru/sababu kwamba jambo hili litakuwa sawa na kumtukana baba yake, 'Abdul-Muttalib, na Hāshim (Babu yake), na wengineo miongoni mwa Mashaykh (wakubwa – wazee) wake.Na kwakuwa alikuwa karibu sana na Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), na mara nyingi alimsaidia – Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), alimuomba Allaah amsamehe Abū Tālib; Hivyo Allaah haraka sana akateremsha Āyah, **"Haimpasi Mtume na wale Wenye *Īmān* kuwaombea Maghfirah (Msamaha) *Washirikina* japokuwa ni Jamaa zao wa Karibu baada ya kuwabainikia kuwa wao ni watu wa al-Jahīm (moto uwakao vikali mno)."**

Sasa fikiria, ikiwa mtu kutoka katika miji fulani anajulikana kwamba anaipenda Dīn na Waislam, watu wengi wanafikiri kwamba yuko pamoja na Waislam – japokuwa mtu huyo hajawahi kuisaidia Dīn, si kwa nguvu zake wala kwa mali yake, wala hana sababu ambazo Abū Tālib alikuwa nazo. Kwa hiyo ukifahamu suala la Abū Tālib, na ukaelewa ukweli wa wengi wanaodai kuwa wako katika Dīn – basi utaona kwa wazi kabisa utaona nuru katika giza, na utatambua hali mbaya ya akili zao. *WaLlāhu Al-Musta'ān*."

*Imām* Muhammad bin ‘Abdil-Wahhāb (RahimahuLlaah) amesema, “Hakika Allaah Ameamrisha Kuwauwa *Mushrikīn*, kuwahusuru (kuwazingira), na kuwakalia wao katika mahala pa kuwavamia (na kuwateka) – mpaka watakapotubia kutokana na Shirk, Wakasimamisha Swalah, na kutoa Zakāh. Na Wanachuoni wote wa kila *Madh-hab* wameafikiana (*Ijmā’*) katika hukmu hii.”[100]

Na kadhalika *Imām* (RahimahuLlaah) amesema, “Na maana ya ‘Kumkufuru *Tāghūt*’ inahitaji kwamba ujitenge mbali na kila mwenye kumuabudu kinyume na Allaah – iwe ni *Jinn*, mwanadamu, mti, Jiwe, au kitu chochote kingine; na kwamba uwakufurishe (uwafanyie *Takfīr*), na kuwatangazia (kuwatamkia) wazi kwamba wao ni Wapotevu, na kuwachukia – hata kama ni Baba zako mwenywe au ndugu zako. Lakini yule mwenye kusema, *‘Sielekezi ‘Ibādah zangu kwa yeyote, isipokuwa Allaah. Lakini siwapingi (wale waitwao) “Waheshimiwa (mabwana wakubwa, Watawala)”, Makaburi na vitu kama hivyo.’* Hivyo mtu huyu ni Muongo katika madai yake ya *‘Lā Ilāh Illā Allāh’* – kwani hajamuamini Allaah, wala hajamkufuru *Tāghūt*.”[101]

Hili ni Shart la pili la Kukanusha (Nafī), na umuhimu wake unakuja moja kwa moja baada ya Sharti la kwanza.

c) *Shart la tatu: Kuwa na Uadui kwa ajili ya Shirk (na Mushrikīn).*

Kama *Imām* wa *Hunafā’* Nabī Ibrāhīm ‘Alayhis-Salaam, alivyosema,

قَالَ أَفَرَأَيْتُم مَّا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ أَنتُمْ وَآبَاؤُكُمُ الْأَقْدَمُونَ فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِّي إِلَّا رَبَّ الْعَالَمِينَ

**100** “Fatāwā Al-A’immah An-Najdiyyah” (2/472)

**101** “Ad-Dura As-Saniyyah” (2/121-122), na pia “Majmū’at Ar-Rasā’il Wal-Masā’il An-Najdiyyah” (4/33-34).

**“Je, mnaona hivyo mlivyokuwa mkiviabudu? Nyinyi na baba zenu waliotangulia? Basi hakika hao (wote) ni adui zangu isipokuwa Rabb wa walimwengu.”[102]**

Na Nabī wetu Ibrāhīm ‘Alayhis-Salaam pia amesema,

وَأَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ

**“Na natengana nanyi na mnavyoviomba pasi na Allaah.”[103]**

Na kama Baba yetu Ibrāhīm ‘Alayhis-Salaam na Anbiyā’ wote walivyowaambia *Mushrikīn*,

إِنَّا بُرَءَآؤُاْ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ

**“Hakika sisi tumejitenga nanyi na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah, tunakukanusheni, na umedhihirika baina yetu na baina yenu uadui na bughudha abadi mpaka mumuamini Allaah Pekee.”[104]**

Na Allaah (Ta’alā) Anawafahamisha watu wa *Tawhīd*,

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّمَا الْمُشْرِكُونَ نَجَسٌ

**“Enyi walioamini! Hakika *washirikiana* ni *najisi* (uchafu).”[105]**

Na Allaah Anatufahamisha sisi kuhusu wenye kuwaabudu *Tāwāghīt*,

---

**102** Ash-Shu’arā : 75 - 77

**103** Maryam : 48

**104** AlMumtahinah : 04

**105** At-Tawbah : 28

قُلْ هَلْ أُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكَ مَثُوبَةً عِندَ اللَّهِ مَن لَّعَنَهُ اللَّهُ وَغَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ الْقِرَدَةَ وَالْخَنَازِيرَ وَعَبَدَ الطَّاغُوتَ أُولَٰئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ عَن سَوَاءِ السَّبِيلِ

**"Sema (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam): Je, nikujulisheni la shari zaidi kuliko hayo kwa malipo (mabaya) mbele ya Allaah? Yule ambaye Allaah Amemlaani na Akamghadhibikia na Akawafanya miongoni mwao manyani na nguruwe na wakaabudu *tawāghīt* hao wana mahali pabaya mno (Aakhirah) na wapotofu zaidi na njia iliyo sawa (duniani)."[106]**

Na kama alivyosema Allaah,

إِنَّ شَرَّ الدَّوَابِّ عِندَ اللَّهِ الَّذِينَ كَفَرُوا فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ

**"Hakika viumbe viovu kabisa mbele ya Allaah ni wale walio*kufuru* nao hawaamini."[107]**

Na Allaah (Ta'ālā) Anatuamrisha sisi kuhusu *Mushrikīn*,

فَخُذُوهُمْ وَاقْتُلُوهُمْ حَيْثُ وَجَدتُّمُوهُمْ وَلَا تَتَّخِذُوا مِنْهُمْ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا

**"Basi wakamateni na wauweni (kama wanavyokufanyieni hivyo) popote mnapowapata. Wala msifanye miongoni mwao marafiki wandani wala wenye kunusuru (wasaidizi)."[108]**

Na baada ya amri iliyotangulia (hapo juu), Allaah anatilia mkazo amri hii kwa mara nyingine, akisema,

فَخُذُوهُمْ وَاقْتُلُوهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوهُمْ وَأُولَٰئِكُمْ جَعَلْنَا لَكُمْ عَلَيْهِمْ سُلْطَانًا مُّبِينًا

**106** Al-Mā'idah : 60

**107** Al-Anfāl : 55

**108** An-Nisā' : 89

**"Basi wakamateni na waueni (kama wanavyokufanyieni) popote muwapatapo. Na hao ndio ambao tumekupeni juu yao hoja zilizo wazi (dhahiri za kujuzu kupigana nao)."**[109]

Na kama Allaah anavyosema kuhusu wale ambao wanaipinga *Tawhīd*,

إِنَّمَا جَزَاءُ الَّذِينَ يُحَارِبُونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَيَسْعَوْنَ فِي الْأَرْضِ فَسَادًا أَن يُقَتَّلُوا أَوْ يُصَلَّبُوا أَوْ تُقَطَّعَ أَيْدِيهِمْ وَأَرْجُلُهُم مِّنْ خِلَافٍ أَوْ يُنفَوْا مِنَ الْأَرْضِ ذَٰلِكَ لَهُمْ خِزْيٌ فِي الدُّنْيَا وَلَهُمْ فِي الْآخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ

**"Hakika jazaa ya wale wanaompiga vita Allaah na Rasuli Wake na wanafanya bidii kufanya ufisadi katika ardhi; ni kuuawa au kusulubiwa au kukatwa mikono yao na miguu yao kwa kutofautisha au kutolewa (kuhamishwa) katika nchi. Hiyo ndiyo hizaya (fedheha) yao duniani. Na Aakhirah watapata adhabu kubwa."**[110]

Kadhalika Allaah ameamrisha,

قَاتِلُوهُمْ يُعَذِّبْهُمُ اللَّهُ بِأَيْدِيكُمْ وَيُخْزِهِمْ

**"Piganeni nao, Allaah Atawaadhibu kwa mikono yenu, na Atawahizi (atawafedhehesha)."**[111]

Na Allaah (Ta'ālā) amewaamrisha *Waumini* kutia uoga (khofu) katika nafsi za *Mushrikīn*,

وَأَعِدُّوا لَهُم مَّا اسْتَطَعْتُم مِّن قُوَّةٍ وَمِن رِّبَاطِ الْخَيْلِ تُرْهِبُونَ بِهِ عَدُوَّ اللَّهِ وَعَدُوَّكُمْ

---

**109** An-Nisā' : 91

**110** Al-mā'idah : 33

**111** At-Tawbah : 14

**"Na waandalieni (wawekeeni tayari) nguvu (silaha) zozote mziwezazo na farasi waliofungwa (kufuga) tayari (kwa vita)[112] ili kwazo muwaogopeshe[113] maadui wa Allaah na maadui zenu."[114]**

---

**112** Shaykh 'Abdur-Rahmān As-Sa'dī (RahimahuLlaah) anasema katika Tafsīr ya Āyah hii: Hii inamaanisha kila kitu unachoweza kutayarisha, kuanzia nguvu ya kiakili mpaka nguvu ya kimwili; na aina zote za silaha zitakazoweza kuwasaidia katika kukabiliana nao; na hii inajumuisha aina mbalimbali za ujuzi wa kutengeneza Mizinga na ulinzi; Mashine-gani na risasi, ndege, magari (usafiri wa nchi kavu) na meli (usafiri wa majini), vifaru, Mahandaki, na mifumo ya Ulinzi; Ushauri na Siasa zinazovumbua mipango miovu ya maadui na kuwasaidia Waislam kusonga mbele; kutilia mkazo kulenga Shabaha, Ujasiri na Subira (uvumilivu), kufundisha mbinu za mipango na uratibu …Na kama haya hayawezi kufanikiwa isipokuwa kwa kujifunza ujuzi huu, basi inakuwa ni wajibu kujifunza – (kwa sababu moja ya Usūl ya Fiqh) "Lililo la lazima ili kutimiza Wajibu, basi nalo pia ni Wajibu". Rejea Taysīr Al-Karīm Ar-Rahmān (285 – 286).

**113** Shaykh 'AbduLlāh 'Azzām (RahimahuLlaah) wakati mmoja alisema katika hotuba yake, "Na sisi ni Magaidi, na Ugaidi ni Farīdhah (Wajibu) kwa Mujibu wa Qur-ān na Sunnah – na Mashariki na Magharibi (watu wote watambue) washuhudie kuwa sisi ni Magaidi "**Na waandalieni (wawekeeni tayari) nguvu (silaha) zozote mziwezazo na farasi waliofungwa (kufuga) tayari (kwa vita) ili kwazo muwaogopeshe maadui wa Allaah na maadui zenu."-** Hivyo Ugaidi (Irhāb) ni (Farīdhah) lazima/wajibu katika Dīn ya Allaah." Na yeyote asiyeiamini Fardh, ni Kāfir kutokana na Ijmā'. Imām 'Abdul-Qādir Ibn 'Abdul-'Azīz (FakaLlaahu Asrahu) amesema katika Bayān yake ya Mwisho kabla ya Kufungwa Jela, iitwayo "Hadhā Bayānun Lin-Nās: Al-Irhābu Min Al-Islām Wa Man Ankara Dhālika Faqad Kafar" uk. 3: "Kwanza kabisa Ugaidi ni katika Uislam, na yeyote mwenye kuukataa basi amekufuru. Na hili ni kutokana na kauli ya Allaah (Ta'ālā): "**Na waandalieni (wawekeeni tayari) nguvu (silaha) zozote mziwezazo na farasi waliofungwa (kufuga) tayari (kwa vita) ili kwazo muwaogopeshe maadui wa Allaah na maadui zenu."** [Al-'Ankabūt ]. Hivyo yeyote mwenye kusema kuwa Uislam hauhusiani na Ugaidi au akataka kutenganisha viwili hivi, basi amekufuru. Na kutokana na hili, unapatakujua kuwa wale ambao wanasema kwamba wanataka kupambana na Ugaidi, wanataka tu kwa hakika kupigana na Uislam. Na hivyo kupambana na Ugaidi ni kupambana na Uislam – na wanauficha tu ukweli kwa wale ambao ni Wajinga."

**114** Al-Anfāl : 60

*Shaykh* 'Alī al-Khudhayr  (Fakallaahu asrahu) anataja aina tofauti tofauti za Uadui, "Hii inajumuisha kudhihirisha (kutaja wazi) kwamba *Mushrikīn* ni Wapotevu (*Tadhlīl*), Kuwakataa (kuwakanusha - kuwakufuru) (*'Ayb*), kuwashtumu (*Shatm*), Kuwalaani (*Sabb*), kuwatukana/ kuwafedhehesha (*Taqbīh*), Kuwaua (*Qatl*), Kuwapiga (*Qitāl*), Kuwafunga jela (*Sijn*), na kuwatoa mji/Nchi (*Mutāradah*)."[115]

Na Allaah (Ta'ālā) Amemuamrisha Mtume wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam),

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِن كُنتُمْ فِي شَكٍّ مِّن دِينِي فَلَا أَعْبُدُ الَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ وَلَكِنْ أَعْبُدُ اللَّهَ الَّذِي يَتَوَفَّاكُمْ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ

**"Sema: (Ee Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam ): Enyi watu! Ikiwa mna shaka kutokana na Dini yangu, basi (tambueni kuwa) mimi siabudu ambavyo mnaviabudu badala ya Allaah; lakini (tambueni) namwabudu Allaah Ambaye Anakufisheni. Na nimeamrishwa niwe miongoni mwa Waumini."[116]**

Na *Shaykh Al-Islām* Muhammad Ibn 'Abdil-Wahhāb (RahimahuLlaah) amesema, "Na Ewe ambaye Allaah amekukirimu (amekubariki) kwa Uislam, na umetambua kwamba hapana kitu ambacho kina haqq ya kuabudiwa, isipokuwa Allaah: Usifikiri kwamba ikiwa utasema *'Hii (Tawhīd) ni Haqq na nimeacha Shirk, lakini siwakanushi (siwakufuru/siwakatai) Washirikina, wala sizungumzi dhidi yao'* – Usidhani kwamba hili litakufanya kuwa katika Uislam. Kinyume chake, ni lazima (Wajib) Kuwachukia, na kwamba Umchukie yeyote mwenye kuwapenda, na kuwatusi/kuwafedhehesha, na kuwa na Uadui dhidi yao.

---

**115** Shaykh  ameyasema maneno haya katika sura "Wat-Taghlīth 'Alā Dhālik" kuhusu Shirk, katika kitabu chake "'Asl Dīn Al-Islām"

**116** Yūnus : 104

Kama baba yako Ibrāhīm ‘Alayhis-Salām na wale (Anbiyā’ na maswahabah wao) waliokuwa pamoja naye walivyosema,

إِنَّا بُرَءَآؤُاْ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ

**“Hakika sisi tumejitenga nanyi na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah, tunakukanusheni, na umedhihirika baina yetu na baina yenu uadui na bughudha abadi (daima) mpaka mumuamini Allaah Pekee.”[117]**

Na pia Allaah Anasema,

فَمَن يَكْفُرْ بِالطَّاغُوتِ وَيُؤْمِن بِاللَّهِ فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقَىٰ لَا انفِصَامَ لَهَا

**“Basi atakayemkanusha (atakayemkufuru) *Tāghūt* na akamwamini Allaah kwa hakika atakuwa ameshikilia imara kishikilio madhubuti kisichovunjika.”[118]**

Na kama Anavyosema,

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِي كُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولًا أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاجْتَنِبُوا الطَّاغُوتَ

**“Na kwa yakini Tulituma katika kila ummah Rasuli (alinganie) kwamba: ‘Mwabuduni Allaah (Pekee) na jiepusheni na *Tāghūt*’.”[119]**

Hivyo ikiwa mtu atasema, *‘Namfuata Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) na nashuhudia (nakiri) kwamba yuko katika Haqq, lakini sikanushi (sikufuru masanamu) ‘Al-Lāt’ na ‘Al-‘Uzzā’, wala simpingi Abū Jahl na mfano wake’* – hivyo *Uislam* wa mtu kama huyu Unatenguka (ni batili).”[120]

---

117 Al-Mumtahinah : 04

118 Al-Baqarah : 256

119 An-Nahl : 36

120 “Ad-Durar As-Saniyyah” (2/109)

Na hili ni Shart la tatu la kukanusha (Nafī), na umuhimu wake na uzito wake unakuja moja kwa moja baada ya Shart la pili.

d) *Shart la Nne – Kumfanyia Takfīr yeyote mwenye kuifanya Shirk.*

Kwani Allaah ameamrisha takfīr,

وَجَعَلَ لِلَّهِ أَندَادًا لِّيُضِلَّ عَن سَبِيلِهِ قُلْ تَمَتَّعْ بِكُفْرِكَ قَلِيلًا إِنَّكَ مِنْ أَصْحَابِ النَّارِ

**"Na wanamfanyia Allaah wanaolingana Naye, ili apotoshe (watu) njia Yake. Sema: *'Starehe kwa kufuru yako kidogo tu; hakika wewe ni miongoni mwa watu wa motoni.'"*[121]**

Naa Allaah Anaamrisha,

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوا سَتُغْلَبُونَ وَتُحْشَرُونَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وَبِئْسَ الْمِهَادُ

**"Waambie waliokufuru: 'Mtashindwa na mtakusanywa katika Jahannam, na ni pabaya mno mahala hapo pa kupumzika.'"[122]**

Na kama Ibrāhīm 'Alayhis-Salām, *Khalīl* wa Allaah, alivyowafanyia Takfīr *Mushrikīn*,

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَءَآؤُاْ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ

**"Kwa yakini mna kigezo kizuri kwa Ibraahiym na wale walio pamoja naye, walipowaambia watu wao: Hakika sisi tumejitenga nanyi na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah, tunakukanusheni, na umedhihirika baina yetu na baina yenu uadui na bughudha abadi mpaka mumuamini Allaah Pekee."[123]**

---

**121** Az-Zumar : 8

**122** Āl 'Imrān : 12

**123** Al-Mumtahinah : 04

Kadhalika Allaah Ta'ālā Amemuamrisha Mtume wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam),

قُلْ يَا أَيُّهَا الْكَافِرُونَ لَا أَعْبُدُ مَا تَعْبُدُونَ وَلَا أَنتُمْ عَابِدُونَ مَا أَعْبُدُ وَلَا أَنَا عَابِدٌ مَّا عَبَدتُّمْ وَلَا أَنتُمْ عَابِدُونَ مَا أَعْبُدُ لَكُمْ دِينُكُمْ وَلِيَ دِينِ

**"Sema: 'Enyi makafiri! Siabudu yale mnayoyaabudu. Na wala nyinyi si wenye kuabudu Yule Ninayemwabudu. Na wala mimi si mwenye kuabudu yale mnayoabudu. Na wala nyinyi si wenye kuabudu Yule Ninayemwabudu. Nyinyi mna dini yenu; nami nina Dini yangu.'"[124]**

*Imām* 'Abdur-Rahmān bin Hasan (RahimahuLlaah) amesema, "Na Allaah amewasifia watu wa *Shirk* kwa '*Kufr*' katika Āyah nyingi. Hivyo ni wajib kufanya *Takfīr* juu yao (kuwakufurisha), kwa kuwa hili ni shart la *Lā Ilāha Illā Allāh*, *kalimah* ya *Ikhlāsw*, maana yake haikamiliki bila Kumfanyia Takfīr yeyote mwenye kumshirikisha Allaah katika '*Ibādah*. Kama ilivyo katika Hadithi, 'Yeyote atakaye sema *"Hapana apasaye kuabudiwa kwa haqq, illa Allaah" na akakanusha (akakufuru) chochote chenye kuabudiwa kinyume na Allaah, mali yake na Damu yake imesalimika, na ujira (malipo) wake upo kwa Allaah.'*[125] Kwa hiyo Kauli ya Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) *'na akakanusha (akakufuru) chochote chenye kuabudiwa kinyume na Allaah'* - Huu ni msisitizo wa sehemu ya ukanusho (wa *kalimah*). Hivyo, Damu na mali ya mtu hazijasalimika bila huo Ukanushaji [126] – na akitia shaka au wasiwasi (katika Takfīr), (basi) mali na Damu yake havijasalimika – kwani haya ni mas-ala ambayo yanahusiana na ukamilifu wa *Tawhīd*."[127]

---

**124** Al-Kāfirūn : 1 - 6

**125** Imesimuliwa na Muslim katika Sahīh yake (23). Kutoka kwa Abū Mālik, kutoka kwa baba yake Tāriq.

**126** Tena Imām anaonesha kwamba damu na mali hazisalimiki bila kuwakufurisha Mushrikīn. Pia rejea katika Kiambatanisho "Kutokumkufurisha Kāfir".

**127** Rejea "Ad-Durar As-Saniyyah" (2/205 – 206).

*Imām* Sulaymān Ibn ʻAbdillāh An-Najdī *Āl Ash-Shaykh* (RahimahuLlaah) amesema kuhusiana na wale ambao hawawafanyii *Takfīr Mushrikīn* wale ambao wametamka *Kalimah*, "Na akisema '*(Hao) Siyo makuffār, lakini wale walio kinyume chao (ambao hawajatamka kalimah) ndiyo makuffār*' – hivyo hii ni hukmu itokayo kwake kwamba hawa ni Waislam, kwani hakuna njia ya kati na kati, kati ya *Kufr* na *Uislam*. Kwa hiyo wakiwa si *Makuffār*, ni *Waislam*; Na yeyote mwenye kuiita *Kufr* '*Uislam*', au akawaita *Makuffār* (kuwa ni) '*Waislam*' – mtu huyo anakuwa *Kāfir*."[128]

Na *Imām* Abā Batīn (RahimahuLlaah) amesema kuhusiana na wale ambao wanayaomba makaburi na kuchinja kwa ajili ya Waja wema walokwisha fariki, "Yeyote mwenye kufanya hivi ni *Kāfir*. Na wale wenye kufanya matendo haya ya ʻIbādah kwenye makaburi, ni *Makafiri* bila Shaka. Na madai ya watu wajinga kwamba 'Mnawafanyia *Takfīr Waislam*' – mwenye kusema haya hajaufahamu *Uislam* wala (hajaifahamu) *Tawhīd*; Lakini , lililowazi kuhusu mtu huyu mjinga ni kwamba *Uislam* wake ni batili[129]. Kwani yeyote asiyekataza (Inkār) matendo wanayoyafanya *Mushrikīn* zama hizi, na haoni kwamba huo ni Uovu – huyo si *Muislam*."[130]

*Imām* Abā Batīn (RahimahuLlaah) kadhalika amesema, "Waislam wameafikiana (*Ijmā'*) juu ya Ukafiri wa mtu ambaye hawafanyii *Takfīr* Mayahudi na Wakristo, na pia wameafikiana juu ya Ukafiri wa yule mwenye kuitilia shaka *kufr* (ya Mayahudi na Wakristo). Na tuna hakika kwamba wengi wa watu hawa (ambao hawawafanyii *Takfīr*) ni Wajinga."[131]

---

**128** "Ad-Durar As-Saniyyah" (8/161).

**129** Kumbuka hili – Ewe ndugu Muislam – zingatia fatwa hii kutoka kwa Imām kuhusu wale wanaotoa kauli hii chafu "Mnawakufurisha Waislam", japokuwa ukweli ni kuwa tunawakufurisha Mushrikīn na Murtaddīn.

**130** Rejea katika "Majmū'āt Ar-Rasā'il Wal-Masā'il An-Najdiyyah" (1/654 – 655), na "Ad-Durar As-Saniyyah" (10/416).

**131** "Ad-Durar As-Saniyyah" (12/69).

*Shaykh Al-Islām* Ibn Taymiyyah (RahimahuLlaah) amesema, "Yeyote mwenye Kuwalaani (kuwatukana) *Maswahābah* (RadhwiyaLlaahu 'Anhum), au mmoja wao, na pia akadai kwamba 'Alī (RadhwiyaLlaahu 'Anhu) ana haqq ya kuabudiwa, na kwamba Jibrīl ('Alayhis-Salām) alikosea – hivyo hakuna shaka juu ya *Kufr* ya mtu huyo – Na siyo tu hili, (pia) hakuna shaka juu ya *kufr* ya mtu ambaye hamfanyii *Takfīr* mtu huyo."[132]

*Imām* Is-hāq Ibn Rāhawayh (RahimahuLlaah) amesema, "Na katika wale ambao ma-'Ulamā wameafikiana juu ya *Kufr* yao, na wamewahukumu kama walivyomhukum mwenye kukufuru (*Tawhīd*) – ni juu ya mtu ambaye anamuamini Allaah, na katika alivyoviteremsha (Wahy), lakini kisha Wakaua Nabī (Mtume), au wakasaidia katika mauaji ya Mtume – hata kama anamuamini (Mtume), na akakiri kwamba 'Ni haram kuua Mitume' – Mtu huyo ni *Kāfir*. Na hivyo hivyo kwa yeyote mwenye kumtukana (kumshtumu, kumlaani) Mtume."[133]

Na *Imām* 'Abdur-Rahmān Bin Hasan (RahimahuLlaah) amesema, "Na ikiwa mtu atatambua maana ya 'Hapana anayestahiq kuabudiwa kwa haqq, isipokuwa Allaah', Kisha atatambua pia kwamba yeyote anayetilia shaka *Kufr* ya wale wanaomshirikisha Allaah - kwamba mtu huyo hajamkufuru *Tāghūt*."[134]

Na hili ndilo shart la nne la Kukanusha (Nafī), na umuhimu wake unakuja moja kwa moja baada ya Shart la tatu.

---

**132** Rejea katika "Ad-Durar As-Saniyyah" (12/69), na 'Aqīdah Al-Muwahhidīn (23)

**133** Rejea katika "Ta'dhīm Qadr As-Salāt" (2/930).

**134** "Ad-Durar As-Saniyyah" (11/523).

Kwa hiyo ***Uthibitisho*** na ***Ukanusho*** kwa pamoja ndivyo vinavyojulikana kama **Msingi wa *Uislam* na Nguzo zake** – ambayo ijulikanayo kama *Millat Ibrāhīm*.

Na Uthibitisho na Ukanusho huo ndiyo ilikuwa Da'wah ya Anbiyā' wote, kama Allaah anavyosema,

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِي كُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولًا أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاجْتَنِبُوا الطَّاغُوتَ

**"Na kwa yakini Tulituma katika kila ummah Rasuli (alinganie) kwamba: *'Mwabuduni Allaah na jiepusheni na Tāghūt'*"**[135]

Na kwa ufupisho wa *Millat Ibrāhīm*, *Shaykh Al-Islām* Muhammad Ibn 'Abdil-Wahhāb (RahimahuLlaah) amesema katika Barua kwa baadhi ya *Muwahhidīn*.

"Naapa kwa ALlaah! WaLlaah! Enyi Ndugu (zangu)! Shikamaneni bara bara katika Msingi wa *Dīn* yenu, mwanzo wake na mwisho wake, msingi wake na kichwa chake: Na ni kalimah ya *'Lā Ilāha Illā Allāh'*. Kwa hiyo itambueni, Ifahamuni maana yake – wapendeni watu wake na wafanyeni ndugu zenu, ijapokuwa wako mbali, na mkufuruni *Tāghūt*, kuweni wakali dhidi yake, na mchukieni (mdharauni, mdhalilisheni) yeyote anayewapenda, au anayewatetea, au hawakufurishi, au anasema *'Sina tabu nao (hawanikeri, hawaniudhi, hawanibughudhi)'* au anasema *'Allaah hajanipatia mimi wajib / jukumu lolote juu yao (hawanihusu)'* – kwa hakika msemaji huyo amemzulia Allaah Uongo! Kinyume chake Allaah amempa jukumu dhidi yao, na amefaradhisha (amewajibisha) Kuwakufuru na kuwatenga (kuwatupa /kuwatelekeza) japokuwa ni ndugu zake wa damu na watoto wake. Naapa kwa Allaah! Kwa ajili ya Allaah! Thubutuni (Shikamaneni) na Msingi wa *Dīn* yenu – ili mkutane na Rabb wenu bila kumfanyia *Shirk* (Kumshirikisha). Ewe Allaah! tufishe sisi hali ya kuwa ni Waislam, na utuweke pamoja na (waja) Wema."[136]

---

**135** An-Nahl : 36

**136** Rejea katika "Ad-Durar As-Saniyyah" (2/119 – 120).

## MSINGI WA UISLĀM NA NGUZO ZAKE HUFAHAMIKAJE?

Unafahamiwa kwa kupitia *Da'wah* ya Mitume wote (kuita) katika hilo na kuungana kwao wote katika hilo.

Kama ambavyo Allaah (Ta'ālā) ametufahamisha sisi kwamba,

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِي كُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولًا أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاجْتَنِبُوا الطَّاغُوتَ

**"Na kwa yakini Tulituma katika kila ummah Rasuli (alinganie) kwamba: *'Mwabuduni Allaah na jiepusheni na Tāghūt'*"**[137]

Kwa hiyo Mitume  na ma-Nabī wote waliwajia watu wao na wakawaamrisha wao kuwa *'Mwabuduni Allaah pekee na jiepusheni na Tāghūt'*

Na kama Alivyosema Allaah (Ta'ālā),

وَالَّذِينَ اجْتَنَبُوا الطَّاغُوتَ أَن يَعْبُدُوهَا وَأَنَابُوا إِلَى اللَّهِ

لَهُمُ الْبُشْرَىٰ فَبَشِّرْ عِبَادِ

**"Na wale waliojitenga kuabudu *Tāghūt* wakarejea kutubia kwa Allaah (pekee), watapata bishara njema. Basi wabashirie waja Wangu."**[138]

Na Allaah anasema,

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يَزْعُمُونَ أَنَّهُمْ آمَنُوا بِمَا أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَا أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ

يُرِيدُونَ أَن يَتَحَاكَمُوا إِلَى الطَّاغُوتِ وَقَدْ أُمِرُوا أَن يَكْفُرُوا بِهِ

وَيُرِيدُ الشَّيْطَانُ أَن يُضِلَّهُمْ ضَلَالًا بَعِيدًا

---

**137** An-Nahl : 36

**138** Az-Zumar : 17

**“Je, huoni wale wanaodai kwamba wao wameamini yaliyoteremshwakwako (Ewe Muhammad SwallaLlaah ‘Alayhi wa Sallam) na yale yaliyoteremshwa kabla yako; wanataka wahukumiane kwa twaghuti (ubatilifu) na hali wameamrishwa wakanushe hiyo. Na shaytwaan anataka awapoteze upotofu wa mbali.”**[139]

Na kama Allaah anavyo ahidi,

قَد تَّبَيَّنَ الرُّشْدُ مِنَ الْغَيِّ فَمَن يَكْفُرْ بِالطَّاغُوتِ وَيُؤْمِن بِاللَّهِ فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقَىٰ لَا انفِصَامَ لَهَا

**“Hakika imekwishabainika kati ya uongofu na upotofu. Basi atakayemkanusha Tāghūt na akamwamini Allaah kwa hakika atakuwa ameshikilia imara kishikilio madhubuti kisichovunjika.”**[140]

Na Āyah hizi zina maelezo (ufafanuzi) ya *Kalimah* ya *Tawhīd*.

---

**139** An-Nisā’ : 60. Na hii ni Shirk ya Wazi katika haqq ya Allaah pekee ya Kuhukumu (kutunga sheria). Na aina hii ya Shirk imeenea sana Duniani. Kwa hiyo Hākimiyyah, haqq pekee ya Allaah ya Kuhukumu na kutunga Sheria na mamlaka/utawala, ni sehemu ya “Tawhīd katika Īmān” na “Tawhīd katika Vitendo” – kama anavyosema Allaah,

وَلَا يُشْرِكُ فِي حُكْمِهِ أَحَدًا

**“Na wala Hamshirikishi katika hukumu Zake yeyote.” (Al-Kahf : 26)**

إِنِ الْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ أَمَرَ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا إِيَّاهُ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ

**“Hakuna hukumu isipokuwa ya Allaah. Ameamrisha kwamba msiabudu isipokuwa Yeye Pekee. Hiyo ndio Dini iliyonyooka, lakini watu wengi hawajui.”(Yūsuf : 40).**

**140** Al-Baqarah : 256

Zina **Ukanusho** (Zinakanusha) na **Uthibitisho** (zinathibitisha). **Ukanusho** *(Nafī)* ni **"atakayemkanusha (atakayemkufuru)** ***Tāghūt"*** - ambayo inayoelezea *"Hakuna apasae Kuabudiwa"* na **Uthibitisho** *(Ithbāt)* ni **"na akamwamini Allaah" inayoelezea** ***"Isipokuwa Allaah"*****[141]**

Na hii ndiyo maana ya *kalimah* ya *Tawhīd 'Lā Ilāha Illā Allāh'*. Kama inavyofafanuliwa katika Āyah,

وَمَا أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا نُوحِي إِلَيْهِ

أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا أَنَا فَاعْبُدُونِ

**"Na Hatukutuma kabla yako (Ewe Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) Rasuli yeyote isipokuwa Tulimfunulia Wahy ya kwamba:** ***'Hakika hapana Muabudiwa wa haki ila Mimi; basi Niabuduni (mimi pekee na si mwingine yeyote).'"*****[142]**

---

**141** Shaykh Abū Muhammad Al-Maqdisī (FakaLlaahu Asrahu) anasema katika kitabu chake "Ad-Dīmuqrātiyyah Dīn", "Na fikiria kwa kina jinsi Allaah alivyosema "Kumkufuru Tāghūt" na kumkataa Tāghūt kabla hajataja "Kumuamini Allaah". Na kwa namna hiyo hiyo ametanguliza Ukanusho kabla ya Uthibitisho katika Kalimah ya Tawhīd "Lā Ilāha Illā Allāh" (Hakuna anayestahiki kuabudiwa kwa haqq isipokuwa Allaah). Na hakuna sababu ya kufanya hivi isipokuwa kutokana na umuhimu wa nguzo hii kubwa ya Kishikio Madhubuti. Kwa hiyo Īmān juu ya Allaah haikubaliki, wala haina manufaa – mpaka itanguliwe na Kumkufuru (kumkataa) Tāghūt."

Na Shaykh Sālih Al-Fawzān anasema hivyo hivyo, "Kufr Bit-Tāghūt lazima ije kabla ya Īmān Bil-Lāh". "I'ānat Al-Mustafīd" (1/104).

Kwa sababu kumuamini tu Allaah, pasi na Kumkataa Tāghūt, bado inamfanya mtu kuwa ni Mushrik; kwani Allaah amebainisha, وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِينَ

**"Na wala usijekuwa miongoni mwa washirikina." [Yūnus : 105]**

**142** Al-Anbiyā' : 25

Na kama Mjumbe wa Allaah (SwallaLlahu 'Alayhi wa Sallam) alivyosema,

'Yeyote atakaye sema *"Hapana apasaye kuabudiwa kwa haqq, illa Allaah" na akakanusha (akakufuru) chochote chenye kuabudiwa kinyume na Allaah, mali yake na Damu yake imesalimika, na ujira (malipo) wake upo kwa Allaah.'* [143]

Kwa hiyo kila Nabī na Mtume alitumwa na Ukanusho (Nafī) huu *"Hapana mwenye haqq ya kuabudiwa"* na Uthibitisho (Ithbāt) *"Isipokuwa Allaah pekee"*. Na hii ni *kalimah* ya *Tawhīd*; inayoendana na *"Mwabuduni Allaah pekee na jiepusheni na Tāghūt."* Na hii ni Nguzo ya *Uislam*.

Na kama Allaah (Ta'ālā) anavyosema pia,

شَرَعَ لَكُم مِّنَ الدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِ نُوحًا وَالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهِ إِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰ أَنْ أَقِيمُوا الدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُوا فِيهِ كَبُرَ عَلَى الْمُشْرِكِينَ مَا تَدْعُوهُمْ إِلَيْهِ

**"Amekuamuruni katika Dini yale Aliyomuusia kwayo Nuwh, na ambayo Tumekufunulia Wahy (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam ), na Tuliyomuusia kwayo Ibraahiym, na Muwsaa na 'Iysaa kwamba: *Simamisheni Dini na wala msifarikiane humo. Yamekuwa magumu kwa washirikina yale (Tawhīd) unayowalingania."*** [144]

Kwa hiyo Nabī Nūh 'Alayhis-Salām akasema,

وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْمُسْلِمِينَ

**"Nimeamrishwa niwe miongoni mwa Waislamu"** [145]

---

**143** Imesimuliwa na Muslim katika Sahīh yake (23). Kutoka kwa Abū Mālik, kutoka kwa Baba yake Tāriq.

**144** Ash-Shūrā : 13

**145** Yūnus : 71 - 72

Kama ilivyosemwa na *Khalīl* wa Allaah, Baba yetu *Ibrāhīm ʻAlayhis-Salām*,

إِذْ قَالَ لَهُ رَبُّهُ أَسْلِمْ قَالَ أَسْلَمْتُ لِرَبِّ الْعَالَمِينَ

**"Rabb wake Alipomwambia: *Jisalimishe na utii*! (Ibraahiym) Akasema: *Nimejisalimisha na kutii (kama Muislam) kwa Rabb wa walimwengu.*"**[146]

Na haya ndiyo yale yale ambayo *Ibrāhīm ʻAlayhis-Salām* na *Ya'qūb ʻAlayhis-Salām* waliwaamrisha watoto wao,

وَوَصَّىٰ بِهَا إِبْرَاهِيمُ بَنِيهِ وَيَعْقُوبُ يَا بَنِيَّ إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَىٰ لَكُمُ الدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ

**"Na Ibraahiym akawausia hayo wanawe na (kadhalika) Ya'quwb (akawaambia): "Enyi wanangu! Hakika Allaah Amekukhitarini nyinyi Dini; basi msife isipokuwa nyinyi ni Waislamu."**[147]

Na ndiyo ʻAqīdah ile ile kama ya *Mūsā ʻAlayhis-Salām*,

وَقَالَ مُوسَىٰ يَا قَوْمِ إِن كُنتُمْ آمَنتُم بِاللَّهِ فَعَلَيْهِ تَوَكَّلُوا إِن كُنتُم مُّسْلِمِينَ

**"Na Muwsaa akasema: 'Enyi watu wangu! Ikiwa mmemwamini Allaah; basi Kwake mtawakali, mkiwa ni Waislamu**.'"[148]

Na hii ndiyo Īmān (ʻAqīdah) ya *Al-Masīh ʻĪsā Ibn Maryam ʻAlayhis-Salām,* kama wanafunzi wake (maswahabah) walivyomwambia,

---

**146** Al-Baqarah : 131

**147** Al-Baqarah : 132

**148** Yūnus : 84

نَحْنُ أَنصَارُ اللَّهِ آمَنَّا بِاللَّهِ وَاشْهَدْ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ

**"Sisi ni wasaidizi wa Allaah. Tumemwamini Allaah na shuhudia kwamba sisi ni Waislamu (tunajisalimisha Kwake)."[149]**

Na kadhalika *Shaykh Al-Islām* Ibn Taymiyyah (RahimahuLlaah) amesema, "Kwa hiyo *Uislam* ni Dini ya Mitume na Anbiyā' wote, na wote waliowafuata wao katika Ummah mbalimbali – kama Allaah anavyotaja katika kitabu chake katika sehemu (Āyah) zaidi ya moja. Amesema kwamba Nūh 'Alayhis-Salām, Ibrāhīm 'Alayhis-Salām, na Ya'qūb 'Alayhis-Salām wote walikuwa ni Waislam, kwani walikuwa ni Wafuasi wa Mūsā 'Alayhis-Salām, na 'Īsā 'Alayhis-Salām, na wengine. Hivyo *Uislam* maana yake ni Kujisalimisha kwa Allaah pekee, na si yeyote kinyume na YEYE (Allaah); Kumuabu YEYE (Allaah) peke, bila kumshirikisha na mshirika yeyote; Kumpenda YEYE (Allaah) mapenzi timilifu na kamilifu, mapenzi ambayo hakuna kiumbe mwenye kupendwa kama hivyo. Kwa hiyo yeyote mwenye kuchukia Kumuabudu Allaah Pekee, basi huyo si Muislam; na Yeyote mwenye kuelekeza '*Ibādah* zake kwa asiye kuwa Allaah – au pamoja na Allaah (akazielekeza kwa Allaah na pia akazielekeza kwa kiumbe kingine) basi mtu huyo si Muislam."[150]

Na hili limejumuishwa katika Lengo la Ujumbe wa Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), *"Nimeamrishwa nipigane na watu, mpaka washuhudie kwamba 'Hapana mwenye Haqq ya Kuabudiwa, isipokuwa Allaah'. Wakitamka (neno) hili, Damu zao na Mali zao zimesalimika (zimehifadhika), isipokuwa kwa haqq yake (kwa haqq ya kalimah), na Ujira (hisabu) wake uko kwa Allaah."*[151]

---

**149** Āl 'Imrān : 52

**150** "Kitāb An-Nubuwwāt" (127).

**151** Imesimuliwa kutoka kwa Ibn 'Umar, Anas Ibn Mālik, Abū Hurayrah, Mu'ādh Ibn Jabal na Aws. Imepokewa na Al-Bukhārī katika Sahīh yake (1399), Muslim katika Sahīh yake (33, 35), At-Tirmidhī (3341), Ibn Mājah (3928). Kadhalika Imesimuliwa na An-Nasā'ī, Abū Dāwūd, na Ahmad. Kadhalika inafahamika kama Al-Hanīfiyyah. Mwenye kuifuata Millat Ibrāhīm anaitwa Hanīf; ambapo wingi wake ni Hunafā'. Kila Muislam wa kweli ni Hanīf na ni Muwahhid (mtu ambaye anaamini kikweli-kweli katika Tawhīd na anaifanyia kazi vizuri), na kinyume chake. Swalah na Salām na Barakah za Allaah zimwendee Khalīl wake, Imām wa Hunafā' – Baba yetu Ibrāhīm.

## MILLAT IBRĀHĪM[152]

Njia [153]

Allaah (Ta'ālā) Anasema,

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ إِبْرَاهِيمَ إِنَّهُ كَانَ صِدِّيقًا نَّبِيًّا

**"Na mtaje katika Kitabu *Ibraahiym*. Hakika yeye alikuwa mkweli wa dhati, Nabiy."[154]**

Na tena,

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ إِبْرَاهِيمَ

**"Na wasomee (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) habari za *Ibraahiym*."[155]**

Na Allaah (Ta'ālā) anasema bada ya kuamrisha kufanya Jihād dhidi ya *Shirk*,

مِّلَّةَ أَبِيكُمْ إِبْرَاهِيمَ

**"Mila ya baba yenu *Ibraahiym*."[156]**

---

**152** Millat Ibrāhīm 'Alayhis-Salām : Inaweza kutafsiriwa kama "Dini ya Ibrāhīm", "Īmān ya Ibrāhīm", "Njia ya Ibrāhīm", "Dīn ya Ibrāhīm", au hata "Īmān ya Abraham". Kadhalika inafahamika kama Al-Hanīfiyyah. Mwenye kuifuata Millat Ibrāhīm anaitwa Hanīf; ambapo wingi wake ni Hunafā'. Kila Muislam wa kweli ni Hanīf na ni Muwahhid (mtu ambaye anaamini kikweli-kweli katika Tawhīd na anaifanyia kazi vizuri), na kinyume chake. Swalah na Salām na Barakah za Allaah zimwendee Khalīl wake, Imām wa Hunafā' – Baba yetu Ibrāhīm.

**153** Hii ni sehemu ya kwanza ya "Millat Ibrāhīm". Mwishoni mwa Kitabu, mada hii imeendelezwa kama "Millat Ibrāhīm: Vikwazo".

**154** Maryam : 41

**155** Ash-Shu'arā : 69

**156** Al-Hajj : 78

Na Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) amesema,

*“Dini inayopendeza zaidi mbele ya Allaah ni ‘Al-Hanīfiyyah As-Samhah’ (Uislam).”*[157]

*Shaykh* Abū Muhammad Al-Maqdisī (FakaLlaahu asrahu) ameandika[158], “Na Allaah (Ta’ālā) anasema kuhusu *Millat Ibrāhīm:*

وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبْرَاهِيمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفْسَهُ

**“Na ni nani atakayejitenga na mila ya *Ibraahiym* isipokuwa anayeitia nafsi yake upumbavu?”**[159]

---

**157** Imesimuliwa na Al-Bukhārī kwa njia ambayo ni Mu’allaq (bila Sanad). Pia imesimuliwa na Imām Ahmad kutoka kwa Ibn ‘Abbās, kwamba aliulizwa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam), “Ni Dini gani inayompendeza zaidi Allaah?” Akasema: Al-Hanīfiyyah As-Samhah”. Kadhalika imesimuliwa kwa lafdh: “Hakika nimetumwa (pamoja) na Al-Hanīfiyyah As-Samhah (Upole/huruma)”. Baadhi ya lafdh zimekubaliwa na Ibn Hajar katika “Fat-h Al-Bārī” (1/116) na “Kashf As-Sitr” (1/37); na Ash-Shawkānī katika “Al-Maqāsid Al-Hasanah” (136) na “Al Fat-h Ar-Rahmānī” (6/3207); na Al-Albānī katika “Sahīh Al-Jāmi’” (160). Lafdh hii “Al-Hanīfiyyah As-Samhah” imekuja pia katika hadithi nyingine nyingi zinazokubalika pia.

**158** Haya ni machaguo kutoka katika kitabu chake kuhusu mada nzima, inayoitwa “Millat Ibrāhīm”. **Tanbihi**: Kitabu hiki kilitolewa na At-Tibyān Publications baada ya nakala halisi ya kitabu hiki.

**159** Al-Baqarah : 130

Na Allaah (Ta'ālā) anasema akimwambia Mtume wake, Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam):

ثُمَّ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ أَنِ اتَّبِعْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ

**"Kisha Tukakufunulia Wahy (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam ) kwamba fuata *Millat Ibrāhīm* (kama Hanīf) aliyeelemea haki na hakuwa miongoni mwa *washirikina*."**[160]

Kwa hiyo kwa ufafanuzi huu na maelezo haya, Allaah ametuelezea sisi Utaratibu (*Manhaj*) na njia (*Tarīq*) sahihi. Hivyo Njia ya sawa na mwendo ulio wa sawa si mwingine isipokuwa *Millat Ibrāhīm* – hakuna mushkeli (tatizo) wala Shaka katika hili. Na yeyote ambaye asiyefuata hii *Millat Ibrāhīm*, huyo ni Jāhil (Mjinga – kama Allaah alivyowasifia watu kama hao).

Na Allaah amemsifia (amemtukuza – [*Tazkiyyah*]) Ibrāhīm 'Alayhis-Salām kuwa,

وَلَقَدْ آتَيْنَا إِبْرَاهِيمَ رُشْدَهُ مِن قَبْلُ وَكُنَّا بِهِ عَالِمِينَ

**"Na kwa yakini Tulimpa *Ibrāhīm* uongofu wake kabla, na Tulikuwa Wenye kumjua vizuri."**[161]

Na kadhalika Amesema kuhusu Ibrāhīm,

وَلَقَدِ اصْطَفَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ

**"Na kwa yakini sisi tulimchagua (Ibrāhīm kama rafiki mwandani, khalīl) katika Dunia, naye Aakhirah atakuwa miongoni mwa Swalihina (watu wema)."**[162]

---

**160** An-Nahl : 123

**161** Al-Anbiyā' : 51

**162** Al-Baqarah : 130

Na Allaah Ameisifia *Da'wah* yake kwetu sisi, na akamuamrisha mwisho wa mitume na Anbiyā' kumfuata *Ibrāhīm*; na amewaelezea wale ambao hawaifuata *Manhaj* na *Tarīqah* ya Ibrāhīm, kama Wajinga.

Na Millat Ibrāhīm - ni kama *Shaykh Muhammad Ibn 'Abd Al-Wahhāb* alivyoielezea,

"Msingi na Nguzo ya *Dini* ya *Kiislam* iko katika mambo mawili –

***Kwanza:*** Kuamrisha Kuabudiwa (kuelekeza aina zote za *'Ibaadah* kwa) Allaah pekee bila mshirika (*Tawhīd*), kuthubutu/kushikamana nayo, kufanya urafiki kwa ajili yake, na kufanya *Takfīr* kwa yeyote mwenye kujitenganayo (mwenye kuiacha).

***Pili:*** Kutomshirikisha (kumtofanyia washirika) Allaah katika *'Ibaadah* na Kujihadhari nayo, kuwa mkali katika hilo, kuwa na uadui kwa ajili ya hiyo (*shirk*), na kumfanyia *Takfīr* yeyote mwenye kuifanya (hiyo *shirk*)."[163]

Na hii ndiyo ilikuwa *Tawhīd* ambayo kila Mtume na kila Nabī aliilingania, Swalah na Salām za Allaah ziwaendee wote. Na hii ndiyo maana ya *Lā Ilāha Illā Allāh.* Kujitenga mbali na *Shirk* (kuwa na Ikhlāsw) na (kuwa na) *Tawhīd*; na Kumpwekesha Allaah katika *'Ibādah*, kufungamana (kuipenda) na *Dīn* yake na *Awliyā'* wake; na kukufuru na kukataa chochote kinachoabudiwa kinyume na YEYE (Allaah), na Kuwa na Uadui dhidi ya Maadui WAKE (Allaah).

Ni *Tawhīd* katika vyote Īmān *(I'tiqād)* na Matendo *(A'māl)* kwa pamoja. *Sūrat Al-Ikhlās* ni dalili katika *Tawhīd ya Īmān*; na *Sūrat al-Kāfirūn* ni dalili katika *Tawhīd ya Matendo*."

---

**163** Rejea katika "Ad-Durar As-Saniyyah" (2/22).

*Shaykh* Swālih Al-Fawzān amesema katika kuielezea Āyah,

وَمَا أَنَا مِنَ الْمُشْرِكِينَ

**"Nami si miongoni mwa wasshirikina."**[164]

"Hii ni *Barā'ah* (Tangazo/Tamko la Kujitenga) ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kutokana na *Mushrikīn*, kama Khalīl wa Allaah, Ibrāhīm 'Alayhis-Salām (alivyofanya),

إِنَّ إِبْرَاهِيمَ كَانَ أُمَّةً قَانِتًا لِّلَّهِ حَنِيفًا وَلَمْ يَكُ مِنَ الْمُشْرِكِينَ

**"Hakika Ibraahiym alikuwa ni *Ummah*[165], *Qānit*[166] kwa Allaah na *Hanīf* (aliyeelemea haki) na wala hakuwa miongoni mwa *Mushrikīn* (washirikina)."**[167]

---

**164** Allaah anamuamrisha Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kusema haya katika Surat Yūsuf: 108. Na haya pia yalisemwa na Ibrāhīm 'Alayhis-Salām katika Surat Al-An'ām : 79

**165** Shaykh Sālih Al-Fawzān anaelezea maana ya maneno haya katika "I'ānat Al-Mustafīd" (1/77 – 78). "Na baadhi ya sifa za Ibrāhīm 'Alayhis-Salām zimetajwa katika Āyah hii –

1) Alikuwa ni Ummah: hapa inamaanisha mfano (Ruwaza) na Kiongozi Bora kabisa.
2) Alikuwa ni Qānit kwa Allaah : Alikuwa madhubuti katika Kumtii Allaah, na alikuwa na Ikhlāsw kwa Allaah katika matendo yake.
3) Alikuwa ni Hanīf : Alimkubali Allaah Pekee, na alikataa kuabudu kitu kingine chochote.

Na utambuzi wa Tawhīd una mambo haya."

**166** Rejea Tanbihi hiyo hapo juu.

**167** An-Nahl : 120

ثُمَّ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ أَنِ اتَّبِعْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ

**“Kisha Tukakufunulia Wahy (Ewe Muhammad SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam ) kwamba: Fuata *Millat Ibrāhīm Hanīf* (aliyeelemea haki) na hakuwa miongoni mwa *Mushrikīn* (washirikina).”**[168]

Hivyo Āyah hizi zina tamko la *Barā’ah* (Kujitenga) na *Mushrikīn* (Washirikina), (*Barā’ah*) maana yake – (Kujiondoa, kujiweka mbali,) kujitenga katika:

a) Mapenzi / kupendana [*Mahabbah*]
b) Kujaliana [*Mawaddah*]
c) Kusaidiana [*Munāsarah*] kati yako na *Mushrikīn*.

Kwani ni Maadui wa Allaah na Mitume wake, hivyo hairuhusiwi kuwapenda wao kwa Moyo (Nafsi) wako, wala Kushirikiana nao, wala kuwanusuru (kuwasaidia).

Allaah Anasema,

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَءَآؤُاْ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ

**“Kwa yakini mna kigezo kizuri kwa Ibraahiym na wale walio pamoja naye, walipowaambia watu wao: ‘Hakika sisi tumejitenga nanyi na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah, Tumekukufuruni (tunakukanusheni)[169] , na umedhihirika baina yetu na baina yenu uadui na bughudha abadi mpaka mumuamini Allaah Pekee.’”**[170]

---

**168** An-Nahl : 123

**169** *Kafarnā Bikum:* Inaweza kutafsiriwa kama “Tumekukataeni” au pia “Tumekukufuruni”. Āyah hii hutumiwa kama dalili na Ma-Imām wa Ahl As-Sunnah Wal-Jamā’ah katika kuwakufurisha Mushrikīn na Kuwa ni sehemu ya Uislam na Millat Ibrāhīm.

**170** Al-Mumtahinah : 04

لَّا تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ يُوَادُّونَ مَنْ حَادَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَوْ كَانُوا آبَاءَهُمْ أَوْ أَبْنَاءَهُمْ أَوْ إِخْوَانَهُمْ أَوْ عَشِيرَتَهُمْ

**"Hutokuta watu wanaomuamini Allaah na Siku ya Mwisho kuwa wanafanya urafiki na kuwapenda wanaompinga Allaah na Rasuli Wake, japo wakiwa ni baba zao, au watoto wao, au ndugu zao, au jamaa zao."**[171]

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمْ أَوْلِيَاءَ تُلْقُونَ إِلَيْهِم بِالْمَوَدَّةِ

**"Enyi walioamini! Msifanye adui Wangu na adui wenu kuwa *Awliyā'* (marafiki wandani) mkiwapa mapenzi"**[172]

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا الْيَهُودَ وَالنَّصَارَىٰ أَوْلِيَاءَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَإِنَّهُ مِنْهُمْ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ

**"Enyi walioamini! Msifanye Mayahudi na Manaswara *Awliyā'* (marafiki wandani). Wao kwa wao ni *Awliyā'* (marafiki wandani). Na yeyote atakayewafanya marafiki wao wandani; basi hakika yeye ni miongoni mwao. Hakika Allaah Haongoi watu *madhalimu*."**[173]

Kwa hiyo Āyah hizi zinawajibisha Kutangaza Barā'ah dhidi ya Mushrikīn.

Na katika misingi ('*Usūl*) ya *Da'wah* (katika njia) ya Allaah ni *Barā'ah* dhidi ya *Mushrikīn*. Na *Dā'ī* (Mhubiri, Mlinganiaji, 'Ālim) ambaye hatangazi *barā'ah* dhidi ya *Mushrikīn*, ki-ukweli huyo siyo *Dā'ī* -

---

**171** Al-Mujādilah : 22

**172** Al-Mumtahinah : 01

**173** Al-Mā'idah : 51

wala hayuko katika njia ya Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), haijalishi ni namna gani atadai kwamba anafanya *Da'wah* (katika njia) ya Allaah. Kwani, hakika "Kumkufuru *Tāghūt*" (*Kufr Bit- Tāghūt*) ni wajib kuja mwanzo kabla ya "Kumuamini Allaah" (*Īmān Billāh*). Kama Allaah Anavyosema,

فَمَن يَكْفُرْ بِالطَّاغُوتِ وَيُؤْمِن بِاللَّهِ فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقَىٰ

**"Basi (atakayemkanusha) atakayemkufuru *Tāghūt* na akamwamini Allaah kwa hakika atakuwa ameshikilia imara kishikilio madhubuti."**[174]

Hivyo, (Āyah) hii inafanya kutangaza *Barā'ah* dhidi ya *Mushrikīn* kuwa ni Wajib."[175]

Na hii *"Kufr Bit-Tāghūt"* ilikuwa ni Wahyi wa mwanzo (zamani) kabisa [Wahyi wa nne] kushushwa kwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), hata kabla ya Amri ya *Swalah* [176]**,**

يَا أَيُّهَا الْمُدَّثِّرُ قُمْ فَأَنذِرْ وَرَبَّكَ فَكَبِّرْ وَثِيَابَكَ فَطَهِّرْ وَالرُّجْزَ فَاهْجُرْ

**"Ewe (Muhammad) mwenye kujigubika! Simama na uonye *(Dhidi ya Shirk)*! Na Rabb wako mtukuze (kwa kulingania na kutenda kwa mujibu wa Tawhīd kwa Ikhlās)! Na nguo zako toharisha (toharisha vitendo vyako kutokana na uchafu kama vile *kufr* na *Shirk*). Na najisi (masanamu) jitenge nayo (epukana nayo) *[Kufr Bit-Tāghūt]*!"**[177]

---

**174** Al-Baqarah : 256

**175** Rejea katika "I'ānāt Al-Mustafīd" (1/103 – 104).

**176** Tangu Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alipopewa Utume, katika umri wa Miaka 40, aliwalingania watu katika Kufr Bit-Tāghūt na Īmān Billāh – mpaka katika umri wa miaka 50 Swalah ilipofaradhishwa na Allaah katika Al-Isrā' na Mi'rāj. Kwa hiyo hii yaonesha umuhimu wa Millat Ibrāhīm.

**177** Al-Muddath-thir : 1 - 5

Na ma-*Imām* wa *Da'wah* wa Najd wameielezea Āyah (hii),

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَءَآؤُا۟ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ

**"Kwa yakini mna kigezo kizuri kwa Ibraahiym na wale walio pamoja naye, walipowaambia watu wao: 'Hakika sisi tumejitenga nanyi na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah, Tumekukufuruni (tunakukanusheni) , na umedhihirika baina yetu na baina yenu uadui na bughudha abadi mpaka mumuamini Allaah Pekee.'"**[178]

Wameielezea kwamba, "Kuna mambo matano yanayowajibishwa na Āyah hii katika Kukanusha 'Ibādah ya asiyekuwa Allaah, nayo ni kama haya:

1) Hakika sisi tumejitenga nanyi
2) Na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah
3) Tumekukufuruni (tunakukanusheni)
4) Na umedhihiri baina yetu na baina yenu uadui
5) Na bughudha abadi (daima)."[179]

*Imām* Hamad Ibn 'Atīq An-Najdī (RahimahuLlaah) amesema akielezea Āyah:

"Kauli yake **"kwa yakini mna kigezo kizuri kwa Ibrāhīm…"** ni kama Amri yake:

ثُمَّ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ أَنِ اتَّبِعْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ

**"Kisha Tukakufunulia Wahy (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kwamba fuata *Millat Ibrāhīm*."**[180]

---

**178** Al-Mumtahinah : 04

**179** "Fatāwā Al-A'immah An-Najdiyyah" (1/428).

**180** An-Nahl : 123

Kwa hiyo Allaah ametuamrisha sisi kulazimiana na Mwenendo wa *Al-Khalīl* Ibrāhīm (Rafiki mwandani wa Allaah), na wale waliomfuata katika Anbiyā', katika kusema **'Hakika sisi tumejitenga nanyi …'** mpaka mwisho wa Āyah.

Hivyo ikiwa huu ni *Wajib* (Fardh) kwa Muislam kusema haya kwa watu wake, wale walio katika mahala aishipo / watu wa karibu yake (na wana uwezo wa kumdhuru) – hivyo inakuwa wazi na dhahiri zaidi kwamba ni *Wajib* kusema hivyo hivyo kwa wale ambao wako mbali (na hawawezi kumdhuru).

*Na hapa, kuna almasi adhwim – katika kauli,* **'Hakika sisi tumejitenga nanyi na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah'**

Na almasi hii ni kwamba Allaah (Ta'ālā) ameamrisha *Barā'ah* dhidi ya *Mushrikīn* – wale wanaoabudu kinyume na Allaah – kabla ya kuamrisha *Barā'ah* dhidi ya *Tawāghīt* [181] ambao wanaabudiwa pamoja na Allaah. Hii iko hivyo kwa sababu la mwanzo ni la muhimu zaidi kuliko la pili. Kwani yawezekana kabisa mtu akakufuru (akayakataa) masanamu, lakini hajawakufuru watu wanaoyaabudu masanamu hayo; na hivyo hatimizi wajib ulio juu yake. Lakini akiwakufuru *Mushrikīn*, yamaanisha kwamba tayari amewakufuru *Tawāghīt* wao.

Na hii ni sawa na Āyah,

وَأَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ

**"Na natengana nanyi na mnavyoviomba pasi na Allaah"**[182]

---

**181** Neno halisi ni "Awthān" na kisha "Ma'būdāt".

**182** Maryam : 48. Hii pia ni kauli ya Ibrāhīm 'Alayhis-Salām.

Na Allaah Ameamrisha Kujitenga na Mushrikīn kabla ya Kujitenga na Tawāghīt wao.

Pia katika Āyah ifuatayo,

فَلَمَّا اعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ

**"Basi alipotengana nao na wanayoyaabudu badala ya Allaah."[183]**

Na kadhalika,

وَإِذِ اعْتَزَلْتُمُوهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ إِلَّا اللَّهَ

**"Na mlipokuwa mmejitenga nao na vile wanavyoviabudu badala ya Allaah."[184]**

Kwa hiyo ni juu yenu kuishikilia almasi (tunu) hii vizuri, kwani itakufungulia milango ya kuwa na Uadui dhidi ya Maadui wa Allaah. Kwani hakika, ni watu wangapi ambao hawafanyi *shirk* – lakini bado hawawachukii (siyo wakali kwa) *Mushrikīn*, na hivyo wao si *Waislam* kwani wameiacha *Dīn* ya Mitume wote [185].

Kisha akasema (kuhusu kauli ya Ibrāhīm),

**'Tumekukufuruni (tunakukanusheni) , na umedhihirika baina yetu na baina yenu uadui na bughudha abadi'**

---

**183** Maryam : 49. Allaah anamkusudia Ibrāhīm ( 'Alayhis-Salām).

**184** Al-Kahf : 16. Vijana wa Watu wa Pangoni waliambizana maneno haya.

**185** Kauli hii ya Mwisho ya Shaykh inapasa ifahamike kwa mujibu wa Āyah hizi,

وَلَوْ كَانُوا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالنَّبِيِّ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْهِ مَا اتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَاءَ

**"Na lau wangelikuwa wanamwamini Allaah na Nabiy (Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na yale yaliyoteremshwa kwake, wasingeliwafanya hao (Makuffār) kuwa Awliyā' (marafiki wandani)".** [Al-Mā'idah : 81]

Na

لَّا تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ يُوَادُّونَ مَنْ حَادَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ

**"Hutokuta watu wanaomuamini Allaah na Siku ya Mwisho kuwa wanafanya urafiki na kuwapenda wanaompinga Allaah na Rasuli Wake." [Al-Mujādilah : 22]**

**"Umedhihirika"** – maana yake 'Umetambulika (umefahamika) na Umeonekana (unajulikana).'

Na zingatia (Tafakari) jinsi Allaah alivyo amrisha *'Uadui'* kabla ya *'Chuki'*. Na hii ni kwa sababu la mwanzo ni Muhimu zaidi kuliko la pili. Kwani yawezekana kwamba mtu akamchukia *Mushrikīn*, lakini bado hawafanyii Uadui – na kwa hali kama hiyo, atakuwa hatimizi wajib ambao uko juu yake; mpaka sharti (nguzo) zote mbili, *Uadui na Chuki*, azitimize. Na haipingiki kwamba *'Uadui na Chuki'* vyote vinatakiwa **'Kudhihirika'** yaani vyote vinatakiwa Vitambulike na Vionekane.

Na tambua! Kwamba ingawa 'Chuki' inahusiana na Moyo, haitakuwa na maana mpaka dalili au alama zake zitakapowekwa wazi, na ishara zake zikaonekana. Na haiwezi kuwa hivyo mpaka itakapofungamanishwa na 'Uadui' na *Muqāta'ah* (kususia, kugoma) – kwani hapo ndipo Uadui na Chuki vitaonekana. Lakini *Muwālāt* na ushirikiano (muungano) ukiwepo (kati ya *Muislam* na *Mushrik*), basi hili linathibitisha kuwa hakuna chuki (moyoni). Hivyo, ni juu yako kutafakari jambo hili – kwani hakika litakubainishia *shubuhāt* (mashaka) nyingi."[186]

Na kama anavyouliza Allaah,

---

**186** Rejea katika "Sabīl An-Najāti Wal-Fikāk" (43 – 45). Na tunamuomba Allaah ampe Imām Hamad Ibn 'Atīq Shafā'ah ya Mtume Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), na amfufue pamoja naye na Maswahabah wake.

Kwa hakika kama alivyosema Shaykh, inadhihirisha ukweli wa mashaka na tafsiri potofu zinazofanywa na Murji'ah. Hebu soma kauli hii "Hii inathibitisha kwamba hakuna Chuki". Na kama Shaykh alivyosema mwanzo, Chuki inafungamana na Moyo. Kwa hivyo, tena, hii ni *Radd* kwa Murji'ah wa Ki-*Jahmī*, wanaodai kuwa inajuzu (inafaa) kuungana na maadui wa Allaah dhidi ya Awliyā' wa Allaah, na bado ukau- "penda" Uislam na "Kuwachukia" maadui wa Allaah. Hivyo ielewe nukta hii vizuri – Ewe ndugu yangu katika Tawhīd – na isome tena kama unataka; kwani ni juu yako kulifahamu jambo hili – kwa sababu hakika litakufumbulia mashaka mengi.

وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبْرَاهِيمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفْسَهُ

**"Na ni nani atakayejitenga na *Millat Ibrāhīm* isipokuwa anayeitia nafsi yake upumbavu?"[187]**

(Allaah) Anauliza,

وَمَنْ أَحْسَنُ دِينًا مِّمَّنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ وَاتَّبَعَ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا

**"Na nani aliye bora zaidi kwa Dini kuliko yule aliyejisalimisha kwa Allaah (kwa kushikamana na Tawhīd) naye ni *Muhsin*[188] (mtendaji mazuri) na akafuata *Millat Ibrāhīm Hanīf* (aliyejiengua na upotofu akaelemea Dini ya haki)? Na Allaah Amemchukua Ibraahiym kuwa ni *khalīl* (kipenzi)."[189]**

Na Ibrāhim 'Alayhis-Salām amesifiwa na Allaah kuwa,

إِنَّ إِبْرَاهِيمَ كَانَ أُمَّةً قَانِتًا لِّلَّهِ حَنِيفًا وَلَمْ يَكُ مِنَ الْمُشْرِكِينَ شَاكِرًا لِّأَنْعُمِهِ اجْتَبَاهُ وَهَدَاهُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ وَآتَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ ثُمَّ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ أَنِ اتَّبِعْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ

**"Hakika Ibraahiym alikuwa Imaam mtiifu kwa Allaah, aliyeelemea haki na wala hakuwa miongoni mwa *washirikina*. (Alikuwa) Mwenye kushukuru neema Zake (Allaah); (Naye Allaah) Akamteua (yeye kama khalīl) na Akamuongoza kuelekea njia iliyonyooka. Na Tukampa duniani mazuri. Na hakika yeye Aakhirah bila shaka ni miongoni mwa Swalihina. Kisha Tukakufunulia Wahy (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kwamba: Fuata *Millat* (Dini ya) *Ibrāhīm Hanīf* (aliyeelemea haki) na hakuwa miongoni mwa *washirikina*."[190]**

---

**187** Al-Baqarah : 130

**188** Muhsin: Mtenda mema mwenye kufanya matendo mema kwa ikhlāsw kabisa kwa ajili ya Allaah tu, pasipo kujionyesha au kutaka sifa au umaarufu, n.k; Na kwa shart kwamba anafanya mema haya kulingana na Sunnah ya Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam)

**189** An-Nisā' : 125

**190** An-Nahl : 120 – 123

Na Allaah (Ta'ālā) hakumwambia Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kwamba afuate tu *Millat Ibrāhīm*, bali alimuamrisha yeye (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) awaambie (awatangazie) wafuasi wake Wafuate *Millat Ibrāhīm* –

قُلْ صَدَقَ اللَّهُ فَاتَّبِعُوا مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ

**"Sema: Allaah Amesema kweli. Basi fuateni Millat (Dini ya) Ibrāhīm Hanīf (aliyejiengua na upotofu akaelemea Dini ya haki) na hakuwa miongoni mwa washirikina."**[191]

Na hii ni amri ya Jumla kwa Waislam wote, sio tu Maswahabah (RadhiyaLlaahu 'Anhum).

Na huyu *Khalīl* wa Allaah, *Ibrāhīm* Hanīf 'Alayhis-Salām, aliwaambia baba yake na Watu wake:

أَفَرَأَيْتُم مَّا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ أَنتُمْ وَآبَاؤُكُمُ الْأَقْدَمُونَ فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِّي إِلَّا رَبَّ الْعَالَمِينَ

**"Je, mnaona hivyo mlivyokuwa mkiviabudu? Nyinyi na baba zenu waliotangulia? Basi hakika hao ni adui zangu isipokuwa Rabb wa walimwengu."**[192]

Na Allaah pia Anasema,

وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ إِنَّنِي بَرَاءٌ مِّمَّا تَعْبُدُونَ إِلَّا الَّذِي فَطَرَنِي فَإِنَّهُ سَيَهْدِينِ وَجَعَلَهَا كَلِمَةً بَاقِيَةً فِي عَقِبِهِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ

---

**191** Āl 'Imrān : 95

**192** Ash-Shu'arā : 75 - 77

**“Na Ibraahiym alipomwambia baba yake na kaumu yake: ‘Hakika mimi nime Barā’[193] (nimejitoa katika dhima) na yale mnayoyaabudu - Isipokuwa YEYE (Allaah) Ambaye Ameniumba, basi hakika Yeye Ataniongoza.’ Na akalifanya neno (lā ilāha illā Allāh) lenye kubakia katika kizazi chake ili wapate kurejea (katika Tawhīd).”[194]**

*Mufassirūn* wote wameielezea Āyah hii **‘Hakika mimi nimejitoa katika dhima na yale mnayoyaabudu. Isipokuwa YEYE (Allaah)’** kuwa inalandana na kalimah ya *Tawhīd* – ***Lā Ilāha Illā Allāh*.** Na hiki ndicho kinachomaanishwa na **‘Na akalifanya neno (lā ilāha illā Allāh) lenye kubakia katika kizazi chake.’[195]**

Na hii *“Kalimah ya Milele“* Ilikuwa ni *Da’wah* ya Mitume na Anbiyā’ wote. Kama Allaah Anavyosema,

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِي كُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولًا أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاجْتَنِبُوا الطَّاغُوتَ

**“Na kwa yakini Tulituma katika kila ummah Rasuli (alinganie) kwamba: *‘Mwabuduni Allaah na jiepusheni na Tāghūt.’*”[196]**

Na,

وَمَا أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا نُوحِي إِلَيْهِ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا أَنَا فَاعْبُدُونِ

---

**193** Barā’ : Mwenye kufanya Barā’ah. Kama anavyofafanua Shaykh Al-Fawzān kwamba inamaanisha kukata (kutokuwa na) Mapenzi (Mahabbah), Kujali (Mawaddah), na Nusura (Munāsarah)” baina ya Mtu na Mushrikīn. Imām Is-hāq Ibn ‘Abdir-Rahmān (RahimahuLlaah) anaelezea, “Msingi wa Barā’ah uko katika Utengano, ambao ni lazima uchipukie katika Moyo, Ulimi, na Kiwiliwili.” “Ad-Durar As-Saniyyah” (8/305).

**194** Az-Zukhruf : 26 - 28

**195** Zingatia namna ambavyo Āyah zote zina Ukanusho na Uthibitisho. Rejea katika Kipengele cha, “MSINGI WA UISLAM NA NGUZO ZAKE”.

**196** An-Nahl : 36

**"Na Hatukutuma kabla yako (Ewe Muhammad ) Rasuli yeyote isipokuwa Tulimfunulia Wahy ya kwamba: *'Hakika hapana Muabudiwa wa haki ila Mimi (Allaah); basi Niabuduni mimi (pekee na si mwingine).'"*[197]**

Na Maana ya *Kalimah* hii ya *Tawhīd* inafafanuliwa zaidi pindi inapofahamiwa kupitia Ibrāhīm na wale waliokuwa pamoja naye waliposema kuwaambia watu wao,

إِنَّا بُرَءَآؤُاْ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ

**"Hakika sisi tumejitenga nanyi na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah, Tumekukufuruni (tunakukanusheni) , na umedhihirika baina yetu na baina yenu uadui na bughudha abadi mpaka mumuamini Allaah Pekee."[198]**

*Imām* 'Abdur-Rahmān Ibn Hasan (RahimahuLlaah) amesema baada ya kutaja Āyah hii (hapo juu), "Hivyo, yeyote atakayeitazama kiundani Āyah hii, basi ataiona *Tawhīd* ambayo Allaah kawatuma kwayo Mitume wake, na Akateremsha kwayo Vitabu; Kadhalika ataweza kuuona ukweli (uhakika) wa wale ambao huyapinga yale ambayo walikuwa juu yao (walikuwa wakiyatenda na kushikamana nayo) Mitume na ma-Swahabah wao – (Ukweli wa) Wapingaji ambao ni Wajinga, Waliodanganyika, na waliohizika (wenyekudharauliwa) sana."[199]

Na Kuhusu swali, "Kwa nini iitwe, *'Millat Ibrāhīm'*, imhusishe Ibrāhīm 'Alayhis-Salām tu – japokuwa Anbiyā' na Mitume wote walikuwa katika Njia moja na (Dīn) Īmān Moja?"

---

**197** Al-Anbiyā' : 25

**198** Al-Mumtahinah : 04

**199** "Ad-Durar As-Saniyyah" (8/93), Kipengele cha Jihād.

Hivyo *Shaykh* ‘Alī Al-Khudhayr (FakaLlaahu Asrahu) amejibu hili kwa kusema, “Sababu ya kuhusisha hili moja kwa moja na Ibrāhīm ‘Alayhis-Salām ni kwa kuwa Muhammad (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) amekuja katika vikundi na Makundi, ambayo yote yalikuwa yanadai kwamba yanamfuata Ibrāhīm ‘Alayhis-Salām. Yote yalijinasibisha na Ibrāhīm ‘Alayhis-Salām ; Kama vile ma-Quraysh walikuwa wakisema *“Tunafuata Millat Ibrāhīm, na sisi (ndio ambao Ibrāhīm) anatuhusu zaidi.”* Na Mayahudi na wakristo nao waliwaendea (ma-Quraysh) na wakadai kwamba wanafuata *Millat Ibrāhīm*, na wakasema kwamba alikuwa ni Baba yao. Kwa hiyo, ndiyo maana ufafanuzi huu umekuja ndani ya Kitabu, ukielezea hasa ni nini *Millat Ibrāhīm*, na ni nani anayestahiki kujinasibisha naye.”[200]

Na Allaah Anasema kuhusu Khalīl wake,

مَا كَانَ إِبْرَاهِيمُ يَهُودِيًّا وَلَا نَصْرَانِيًّا وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفًا مُّسْلِمًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ

**“Hakuwa Ibraahiym Yahudi wala Naswara; lakini alikuwa Hanīf (mwenye kujiengua na upotofu akaelemea Dini ya haki) na Muislamu, na hakuwa miongoni mwa washirikna.”[201]**

وَقَالُوا كُونُوا هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ تَهْتَدُوا قُلْ بَلْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ

**“Na wakasema: ‘Kuweni Mayahudi au Manaswara (Wakristo) mtaongoka.’ Sema (Ewe Muhammad SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam uwaambie): ‘Bali (tunafuata) Millat Ibrāhīm Hanīf (aliyeelemea haki) na wala hakuwa katika washirikina.’”[202]**

Na kama Allaah alivyoelezea,

---

200 Rejea mwanzo wa Sharh ya Shaykh ya “Thalāthat Al-Usūl” inayoitwa “Al-Wajāzah”

201 Āl ‘Imrān : 67

202 Al-Baqarah : 135

إِنَّ أَوْلَى النَّاسِ بِإِبْرَاهِيمَ لَلَّذِينَ اتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا النَّبِيُّ وَالَّذِينَ آمَنُوا
وَاللَّهُ وَلِيُّ الْمُؤْمِنِينَ

**"Hakika watu walio karibu zaidi kwa Ibraahiym ni wale waliomfuata na huyu Nabiy (Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na wale walioamini. Na Allaah ni *Walī*[203] (Mlinzi Msaidizi) wa *Waumini*."[204]**

Na vipi mtu adai kumfuata Ibrāhīm 'Alayhis-Salām, bila kupita katika njia aliyopita yeye – bila kuenenda kama alivyofanya yeye?

Na Allaah anasema kuhusiana na mwenendo wa Ibrāhīm Al-Khalīl Al-Hanīf,

وَتَاللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصْنَامَكُم بَعْدَ أَن تُوَلُّوا مُدْبِرِينَ فَجَعَلَهُمْ جُذَاذًا إِلَّا كَبِيرًا لَّهُمْ
لَعَلَّهُمْ إِلَيْهِ يَرْجِعُونَ

**"(Ibrāhīm akasema): *Na naapa kwa Allaah, bila shaka nitafanyia hila masanamu yenu baada ya mkishageuka kwenda zenu*[205]. Basi akayavunja vipande vipande[206], isipokuwa kubwa lao ili wapate kulirejea.**

قَالُوا مَن فَعَلَ هَٰذَا بِآلِهَتِنَا إِنَّهُ لَمِنَ الظَّالِمِينَ

**Wakasema: Nani amefanya hivi kwa waabudiwa (miungu) wetu? Hakika yeye ni miongoni mwa madhalimu[207].**

---

**203** *Walī* : Rafiki, Mlinzi, Mlezi, Msaidizi…

**204** Āl 'Imrān : 68

**205** Hivyo hii inaonesha kuwa *Hunafā'* hupanga kwa siri kuwaangamiza Tawāghīt na Mushrikīn.

**206** Allaah Anasema kuhusiana na vitendo vya Ibrāhīm 'Alayhis-Salām "

فَرَاغَ عَلَيْهِمْ ضَرْبًا بِالْيَمِينِ

**"Akayakabili kwa siri akawapiga kwa mkono wa kulia." [As-Sāffāt : 93].** Na ni watu wangapi wanataka kuwafanyia hivi *Tawāghīt* wa zama hizi – na pengine utawajua ni akina nani *Ghurabā'*. *Fa Tūbā Lil Ghurabā'*…

**207** Na Allaah ni Shahidi kwamba Khalīl wake hakuwa *Dhālim* kwa namna yoyote – Lakini badala yake *Mushrikūn* ndio Madhalimu. Ni kama zama hizi, *Muwahhidūn* si Madhalimu, lakini wenyewe *Mushrikūn* ndio Madhalimu. Ni *Sunnah* ya *Mushrikūn*, kuwaita *Muwahhidūn* kuwa ni Madhalimu. Lakini Allaah ni Shahidi dhidi yao – na ni *Walī* wa *Muwahhidīn*.

قَالُوا سَمِعْنَا فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ لَهُ إِبْرَاهِيمُ قَالُوا فَأْتُوا بِهِ عَلَىٰ أَعْيُنِ النَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُونَ قَالُوا أَأَنتَ فَعَلْتَ هَٰذَا بِآلِهَتِنَا يَا إِبْرَاهِيمُ قَالَ بَلْ فَعَلَهُ كَبِيرُهُمْ هَٰذَا فَاسْأَلُوهُمْ إِن كَانُوا يَنطِقُونَ فَرَجَعُوا إِلَىٰ أَنفُسِهِمْ فَقَالُوا إِنَّكُمْ أَنتُمُ الظَّالِمُونَ ثُمَّ نُكِسُوا عَلَىٰ رُءُوسِهِمْ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا هَٰؤُلَاءِ يَنطِقُونَ قَالَ أَفَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمْ شَيْئًا وَلَا يَضُرُّكُمْ أُفٍّ لَّكُمْ وَلِمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَفَلَا تَعْقِلُونَ قَالُوا حَرِّقُوهُ وَانصُرُوا آلِهَتَكُمْ إِن كُنتُمْ فَاعِلِينَ

**Wakasema: Tulimsikia kijana akiwataja anaitwa Ibrāhīm. Wakasema: Mleteni mbele ya macho ya watu ili wapate kushuhudia.**

**Wakasema: Je, ni wewe uliyefanya hivi kwa waabudiwa wetu, ee Ibraahiym?**

**(Ibrāhīm)Akasema: Hapana, bali amefanya hayo hili kubwa lao. Hivyo waulizeni wakiwa wanaweza kunena!**

**Basi wakajirudia nafsi zao, wakasema:** ***Hakika nyinyi ndio madhalimu.*** **Kisha wakarudia hali yao ya mwanzo ya upotofu: (Wakasema):** ***Hakika (wewe Ibrāhīm) Umekwishajua kwamba hawa hawasemi.***

**(Ibrāhīm) Akasema: Je, basi mnaabudu badala ya Allaah isiyokunufaisheni kitu chochote na wala kukudhuruni? Aibu yenu nyinyi! Na vile mnavyoviabudu badala ya Allaah. Je, hamtii akilini?**

**Wakasema: Muunguzeni na mnusuru waabudiwa wenu, mkiwa ni wafanyao (kunusuru)."**[208]

---

**208** Al-Anbiyā' : 57 - 68

Na,

قَالُوا ابْنُوا لَهُ بُنْيَانًا فَأَلْقُوهُ فِي الْجَحِيمِ

**"Wakasema: 'Mjengeeni jengo kisha mtupeni katika moto uwakao vikali mno.'"[209]**

Kuhusu (kauli ya) ***"kijana akiwataja (akiwasema vibaya miungu yetu)"*** Wanazuoni wa *Tafsīr* wameelezea kwamba hii inamaanisha kuwa *Ibrāhīm 'Alayhis-Salām* aliwatukana *Tawāghīt*, aliwakebehi, aliwashutumu, na aliwalaani (na hatimaye akayavunja)[210].

*Shaykh* 'Abdur-Rahmān Ibn Nāswir As-Sa'dī (RahimahuLlaah) anaelezea Āyah **"Aibu yenu nyinyi!..."** kwamba, "Ni nani aliyempotevu zaidi yenu; aliyeangamia (kwa ujinga) zaidi yenu; Muovu zaidi yenu? (Ni) Nyinyi na Mnavyoviabudu kinyume na Allaah. Jaribuni kutafakari hali ya maradhi yenu haya. Kwani unapopoteza akili zako, na ukazama katika mambo ya kijinga na upotevu badala ya (kushikamana na) *Haqq* – hapo ndipo hayawani (mnyama) huwa ni bora zaidi yako wewe."[211]

---

**209** As-Saffāt : 97

**210** Na kama mtu akimfuata Ibrāhīm 'Alayhis-Salām katika hili, hautasikia kitu kutoka kwa Jahmiyyah isipokuwa makelele ya "Fitnah". Japokuwa Allaah ameshabainisha kwamba Shirk ni fitnah na dhulmah kubwa, na kwamba ni mbaya zaidi kuliko Kuua.

**211** Rejea katika "Taysīr Al-Karīm Ar-Rahmān" (475 – 476), Katika Al-Anbiyā' : 57 – 68. Kauli ya Shaykh kuhusiana na wanyama inaegemea katika Āyah

أُولَٰئِكَ كَالْأَنْعَامِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ

**"Hao ni kama wanyama, bali wao ni wapotovu zaidi." [Al-A'rāf: 193]**

Na Allaah (Ta'ālā) Anasema kuhusu Ibrāhīm 'Alayhis-Salām na baba yake,

يَا أَبَتِ لَا تَعْبُدِ الشَّيْطَانَ إِنَّ الشَّيْطَانَ كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ عَصِيًّا يَا أَبَتِ إِنِّي قَدْ
جَاءَنِي مِنَ الْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ فَاتَّبِعْنِي أَهْدِكَ صِرَاطًا سَوِيًّا يَا أَبَتِ إِنِّي أَخَافُ أَن
قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنْ يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِّنَ الرَّحْمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيْطَانِ وَلِيًّا
آلِهَتِي يَا إِبْرَاهِيمُ لَئِن لَّمْ تَنتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ وَاهْجُرْنِي مَلِيًّا قَالَ سَلَامٌ
سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ رَبِّي إِنَّهُ كَانَ بِي حَفِيًّا

**"Ee baba yangu! Hakika mimi imekwishanijia elimu isiyokufikia wewe; basi nifuate nikuongoze njia iliyonyooka.**

**Ee baba yangu! Usimwabudu shaytwaan. Hakika shaytwaan kwa Ar-Rahmaan daima ni muasi.**

**Ee baba yangu! Hakika mimi nakhofu kukushika adhabu kutoka kwa Ar-Rahmaan, utakuja kuwa *walī* (rafiki) kwa shaytwaan.**

**Akasema: "Unachukia waabudiwa wangu ee Ibrāhīm? Usipokoma, bila shaka nitakupiga mawe; na niondokelee mbali kwa muda mrefu!"**

**"(Ibrāhīm) Akasema: سَلَامٌ عَلَيْكَ *Amani iwe juu yako* [212] *Nitakuombea maghfirah kwa Rabb wangu. Hakika Yeye daima kwangu ni Mwenye huruma sana."*[213]**

---

**212** Wanazuoni wanasema kuwa hii ilikuwa ni salamu ya maagano. Lakini umekatazwa Ummah wa Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kuwapa salamu Makuffār, kama inavyodhihirika katika hadithi ambapo Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amekataza hilo. Imesimuliwa kutoka kwa Abū Hurayrah (RadhiyaLlaahu 'Anhu) kwamba Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amesema: "Msianze kuwasalimia Mayahudi na Wakristo, na mkikutana na mmoja wao njiani, basi mbaneni katika sehemu mbaya" Imesimuliwa na Muslim na At-Tirmidhī.

**213** Maryam : 43 - 47

Lakini baadaye Allaah alikataza moja kwa moja kuwatakia Maghfirah (Msamaha) Mushrikīn,

مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن يَسۡتَغۡفِرُواْ لِلۡمُشۡرِكِينَ وَلَوۡ كَانُوٓاْ أُوْلِي قُرۡبَىٰ مِنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمۡ أَنَّهُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ وَمَا كَانَ ٱسۡتِغۡفَارُ إِبۡرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ إِلَّا عَن مَّوۡعِدَةٖ وَعَدَهَآ إِيَّاهُ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُۥٓ أَنَّهُۥ عَدُوّٞ لِّلَّهِ تَبَرَّأَ مِنۡهُۚ إِنَّ إِبۡرَٰهِيمَ لَأَوَّٰهٌ حَلِيمٞ

**"Haimpasi Nabī na wale Walioamini kuwaombea Maghfirah Mushrikīn Japokuwa ni Jamaa zao wa karibu baada ya kuwabainikia kwamba wao ni watu wa moto uwakao vikali mno.**

**Wala haikuwa Ibrāhīm kumuombea Maghfirah baba yake, isipokuwa kwa sababu ya ahadi aliyoahidiana naye. Kwa Yakini Ibrāhīm alikuwa ni *Awwāh*[214] (Mwingi wa kurejea kwa Allaah), (na) Mvumilivu."[215]**

Na baada ya hili, akawaambia watu wake, pamoja na baba yake,

إِنَّا بُرَءَآؤُاْ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ

**"Hakika sisi tumejitenga nanyi na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah, tunakukanusheni, na umedhihirika baina yetu na baina yenu uadui na bughudha abadi mpaka mumuamini Allaah Pekee."[216]**

---

**214** *Awwāh :* Mtu mwenye kumuomba Allaah kwa Unyenyekevu, Anamtukuza, na Anamdhukuru sana.

**215** At-Tawbah : 113 - 114

**216** Al-Mumtahinah : 04

*Shaykh* Abū Muhammad al-Maqdisī (FakaLlaahu Asrahu) anasema:

"Kuna baadhi ya watu wanadhani kuwa kuita kwa *Millat Ibrāhīm* katika zama hizi kunafanywa kwa kusoma *Tawhīd* tu na vigawanyo vyake vitatu, na kuizingatia ki-nadharia – ili hali wako kimya wamewanyamazia *Mushrikīn*, bila kutangaza na kuwaonyesha uadui, wao na *Shirk* zao. Hivyo tunawaambia watu kama hawa - *Millat Ibrāhīm* ingekuwa kama hivyo – Kwa nini watu wake walimtupa Motoni kwa ajili ya Millah hii?

Angeweza kuongea nao kwa upole, na akazinyamazia *Shirk* zao. Asingeidhalilisha Miungu ya Watu wake, wala asingeonyesha Uadui dhidi yao.

Ingemtosha yeye kuwafundisha "*Tawhīd*" wafuasi wake kwa nadharia, ambayo isingehitaji vitendo vyovyote, kama *Al-Walā'* (kushirikiana na kushikamana na yeyote aliyeshikamana na Tawhīd), *Al-Barā'* (Kujitenga na Mushrikīn), *Al-Hubb* (Kuwapenda watu wa *Tawhīd*), *Al-Bughdh* (Chuki dhidi ya *Mushrikīn* na *Shirk* zao), *Al-Mu'ādāt* (Uadui dhidi ya *Mushrikīn*), *Al-Hijrān* (Kujitenga/ Kuwahama *Mushrikīn*)?"[217]

*Imām 'Abdil-Latīf Ibn 'Abdur-Rahmān (RahimahuLlaah)* amesema "Haiwezekani mtu akaifahamu *Tawhīd* na akaitendea kazi, na asiwe na Uadui dhidi ya *Mushrikīn*. Kwa hiyo, yeyote ambaye hana uadui (si mkali) na washirikina, basi haiwezi kusemwa kuwa anatenda kwa mujibu wa *Tawhīd*, wala kwamba anaifahamu."[218]

---

**217** Rejea katika Kitabu cha Shaykh kiitwacho, "Millat Ibrāhīm". (Tanbihi ya Mfasiri: uk.17)

**218** "Ad-Durar As-Saniyyah" (8/167), Kipengele cha Jihād.

*Shaykh Abū Muhammad Al-Maqdisī (FakaLlaahu Asrahu)* anaendelea: "Na kwa Hakika *Ibrāhīm 'Alayhis-Salām* alimfanyia *Barā'ah* mtu ambaye alikuwa karibu naye sana (baba yake), baada ya kumbainikia yeye kwamba baba yake hakutaka kuiacha *Shirk* na *Kufr* – *"Lakini ilimpombainikia yeye kwamba yeye (baba yake) ni adui wa Allaah, alijitenga naye."* Na hii ilikuwa baada ya yeye ameshamlingania baba yake kwa *Hikmah* na *mawaidha mazuri*; na ndiyo maana utamuona yeye akisema kabla,

يَا أَبَتِ إِنِّي أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِّنَ الرَّحْمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيْطَانِ وَلِيًّا

**"Ee baba yangu! Hakika mimi nakhofu kukushika adhabu kutoka kwa Ar-Rahmaan, utakuja kuwa *walī* (rafiki) kwa shaytwaan."[219]**

Na mambo kama haya yalitokea kwa *Mūsā 'Alayhis-Salām* dhidi ya Fir'awn, baada ya Allaah kumtuma *Mūsā Alayhis-Salām* kwa Fir'awn, Allaah alimuamrisha,

فَقُولَا لَهُ قَوْلًا لَّيِّنًا لَّعَلَّهُ يَتَذَكَّرُ أَوْ يَخْشَىٰ

**"Mwambieni maneno laini, huenda akawaidhika au akamkhofu (Allaah)."[220]**

Basi, *Mūsā Alayhis-Salām* akaanza kumlingania *Fir'awn* katika Tawhīd kwa maneno laini (hikmah), akitii amri ya mwanzo ya Allaah; Hivyo akamwambia:

هَل لَّكَ إِلَىٰ أَن تَزَكَّىٰ وَأَهْدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخْشَىٰ

**"Je, unataka utakasike (kutokana na *Kufr* na *Shirk* kwa kusilimu)? Na nikuongoze kwa Rabb wako, (ili) umuogope?"[221]**

---

**219** Maryam : 41 - 50

**220** Tāhā : 44

**221** An-Nāzi'āt : 18 - 19

Na alimuonyesha *Fir'awn* ishara  na miujiza mbalimbali.

Lakini *Fir'awn* alipodhihirisha kukanusha, Kiburi na Ukaidi katika *bātil* – basi *Mūsā 'Alayhis-Salām* alisema  kama anavyosema  Allaah,

لَقَدْ عَلِمْتَ مَا أَنزَلَ هَٰؤُلَاءِ إِلَّا رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ بَصَائِرَ وَإِنِّي لَأَظُنُّكَ يَا فِرْعَوْنُ مَثْبُورًا

**"Kwa yakini umekwishajua kwamba hakuna Aliyeteremsha haya (ishara hizi) isipokuwa Rabb wa mbingu na ardhi kuwa ni dalili za kuonekana dhahiri, na hakika mimi nakuona ewe *Fir'awn* kuwa bila shaka ni mwenye kuangamizwa."**[222]

Kisha mwisho *Mūsā 'Alayhis-Salām* akamuomba Allaah dhidi ya *Fir'awn*, akasema:

رَبَّنَا إِنَّكَ آتَيْتَ فِرْعَوْنَ وَمَلَأَهُ زِينَةً وَأَمْوَالًا فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا رَبَّنَا لِيُضِلُّوا عَن سَبِيلِكَ رَبَّنَا اطْمِسْ عَلَىٰ أَمْوَالِهِمْ وَاشْدُدْ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوا حَتَّىٰ يَرَوُا الْعَذَابَ الْأَلِيمَ

**"Ee Rabb Wetu! Hakika Wewe Umempa *Fir'awn* na wakuu wake mapambo na mali katika uhai wa dunia. Ee Rabb wetu, ili wapoteze (watu) njia Yako. Rabb wetu! Ziangamize mali zao na fanya nyoyo zao ziwe ngumu kwani hawatoamini mpaka waone adhabu iumizayo."**[223]

---

**222** Al-Isrā' : 102

**223** Yūnus : 88

Kwa hiyo wale ambao wanaendelea kurudia-rudia Āyah za huruma na upole, na wanazichukua katika maana mbovu, na wanaziweka mahala ambapo si pake – wanatakiwa wasimame katika jambo hili (walisome) kwa muda mrefu, na walizingatie, na walitie akilini kwa ufahamu madhubuti: Ikiwa wana taqwa."

Na ilikuwa hivi hivi kwa Nabī wa kwanza, Nūh 'Alayhis-Salām. Na Da'wah ya Mitume wote na ma-Nabī wote ilikuwa ni ile – Hanīfiyyah [224], kama asemavyo Allaah,

سَلَامٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِي الْعَالَمِينَ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ثُمَّ أَغْرَقْنَا الْآخَرِينَ وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِ لَإِبْرَاهِيمَ

**"Amani iwe juu ya Nuwh ulimwenguni. Hakika hivyo ndivyo Tunavyolipa wafanyao ihsaan. Hakika yeye ni miongoni mwa waja Wetu Waumini. Kisha Tukawagharikisha wengineo. Na hakika katika waliomfuata njia yake (ya tawhiyd) bila shaka ni *Ibrāhīm.*"**[225]

---

**224** Kama Anavyosema Allaah,

شَرَعَ لَكُم مِّنَ الدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِ نُوحًا وَالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهِ إِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰ أَنْ أَقِيمُوا الدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُوا فِيهِ كَبُرَ عَلَى الْمُشْرِكِينَ مَا تَدْعُوهُمْ إِلَيْهِ

**"Amekuamuruni katika Dini yale Aliyomuusia kwayo Nuwh, na ambayo Tumekufunulia Wahy (ee Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), na Tuliyomuusia kwayo Ibraahiym, na Muwsaa na 'Iysaa kwamba: "Simamisheni Dini na wala msifarikiane humo. Yamekuwa magumu kwa washirikina yale (Tawhīd) unayowalingania." [Ash-Shūrā : 13]**

**225** As-Sāffāt : 79 – 83. Hivyo hii inathibitisha kwamba Millat Ibrāhīm, ingawa inafungamanishwa na Nabī Ibrāhīm 'Alayhis-Salām – ilikuwa ni Manhaj ya Anbiyā' wote kabla yake, kama vile Nūh 'Alayhis-Salām.

Na Nūh ‘Alayhis-Salām amesema kumhusu mwanae ambaye hakuikubali Hanīfiyyah,

وَنَادَىٰ نُوحٌ رَّبَّهُ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ابْنِي مِنْ أَهْلِي وَإِنَّ وَعْدَكَ الْحَقُّ وَأَنتَ أَحْكَمُ الْحَاكِمِينَ قَالَ يَا نُوحُ إِنَّهُ لَيْسَ مِنْ أَهْلِكَ ۖ إِنَّهُ عَمَلٌ غَيْرُ صَالِحٍ ۖ فَلَا تَسْأَلْنِ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ ۖ إِنِّي أَعِظُكَ أَن تَكُونَ مِنَ الْجَاهِلِينَ

**“’Rabb wangu! Hakika mwanangu ni katika ahli zangu, na hakika ahadi Yako ni ya kweli [226] , Nawe ni Mwadilifu zaidi wa wanaohukumu kuliko mahakimu wote.’ Akasema: ‘Ee Nūh! Hakika huyo si miongoni mwa ahli zako. Hakika yeye ni (mwenye) ‘amali zisizokuwa njema. Basi usiniombe yale usiyokuwa na elimu nayo. Hakika Mimi nakuwaidhi usijekuwa miongoni mwa majahili.’”[227]**

---

**226** Shaykh ‘Abdur-Rahmān As-Sa’dī anasema katika Tafsīr yake (uk.338) ya sura hii, “Ahadi yako ni ya kweli, kwani uliniambia

احْمِلْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ

**“Beba humo (jahazini) katika kila aina ya jozi; jike na dume na ahli zako.” [Hūd : 40]**

Yawezekana kwamba Nūh ‘Alayhis-Salām alikuwa akiihurumia familia yake, na alifikiri kuwa Allaah amemuahidi kwamba ataikoa familia yake yote – akidhani kwamba Ahadi ilikuwa ni ya Jumla – wote Waumini na Makuffār katika familia yake. Kwa hiyo ndiyo maana aliomba Du’ā hii. Lakini bado, alirejesha jambo lake kwa Allaah, kwa kusema,

وَأَنتَ أَحْكَمُ الْحَاكِمِينَ

**“Nawe ni Mwadilifu zaidi wa wanaohukumu kuliko mahakimu wote.” [Hūd : 45].**

Āyah hiyo kiuhalisia inakamilka kama

احْمِلْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ

**“Beba humo (jahazini) katika kila aina ya jozi; jike na dume na ahli zako; isipokuwa yule ambaye imemtangulia kauli ya hukmu” [Hūd : 40].**

**227** Hūd : 45 – 46. Tazama jambo hili linavyofanana na jambo la Ibrāhīm ‘Alayhis-Salām na baba yake, na Muhammad (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) na Abū Tālib.

Na Nūh ʻAlayhis-Salām, Nabī wa kwanza alimuomba Allaah dhidi ya watu wake washirikina, akasema

وَقَدْ أَضَلُّوا كَثِيرًا وَلَا تَزِدِ الظَّالِمِينَ إِلَّا ضَلَالًا مِّمَّا خَطِيئَاتِهِمْ أُغْرِقُوا فَأُدْخِلُوا نَارًا فَلَمْ يَجِدُوا لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ أَنصَارًا وَقَالَ نُوحٌ رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى الْأَرْضِ مِنَ الْكَافِرِينَ دَيَّارًا إِنَّكَ إِن تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوا إِلَّا فَاجِرًا كَفَّارًا

**"ʻNa wamekwishawapoteza wengi. Na wala Usiwazidishie madhalimu isipokuwa upotofu. Kutokana na hatia zao; walizamishwa, kisha wakaingizwa motoni, basi hawakupata mwenye kuwanusuru yeyote yule badala ya Allaah.ʼ Na Nūh akasema tena: ʻRabb wangu! Usimwache juu ya ardhi mkaazi yeyote yule kati ya makafiri. Hakika Wewe Ukiwaacha, watawapoteza waja Wako, na wala hawatozaa isipokuwa mtendaji dhambi, kafiri mkanushaji mno.ʼ "[228]**

Na kufanana kwa tamko la *Imām wa Hunafāʼ ʻAlayhis-Salām* kwa watu wake, (tamko) lenye Uadui na Chuki, Allaah Anasema,

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ نُوحٍ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ يَا قَوْمِ إِن كَانَ كَبُرَ عَلَيْكُم مَّقَامِي وَتَذْكِيرِي بِآيَاتِ اللَّهِ فَعَلَى اللَّهِ تَوَكَّلْتُ فَأَجْمِعُوا أَمْرَكُمْ وَشُرَكَاءَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُنْ أَمْرُكُمْ عَلَيْكُمْ غُمَّةً ثُمَّ اقْضُوا إِلَيَّ وَلَا تُنظِرُونِ

**"Na wasomee habari ya Nūh, alipoiambia kaumu yake: ʻEnyi kaumu yangu! Ikiwa kukaa kwangu na kukumbusha kwangu Āyāt (ishara, hoja) za Allaah kumekuwa ni mashaka juu yenu basi kwa Allaah nategemea. Basi pangeni jambo lenu na washirika wenu (mnidhuru), kisha jambo lenu lisifichike kwenu; kisha mpitishe kwangu wala msinipe muhula.ʼ "[229]**

---

**228** Nūh : 24 - 27

**229** Yūnus : 71

Na maneno kama haya yalisemwa na Mitume wote, Wakifuata *Millat Ibrāhīm* na (millat) *Nūh*.

Kama ambavyo Allaah anatufahamisha sisi kuhusu Mtume *Hūd ʻAlayhis-Salām*, mwanzo aliwalingania wao kwa mawaidha mazuri (kwa upole), akiwaambia,

يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا مُفْتَرُونَ...

اسْتَغْفِرُوا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوا إِلَيْهِ..

**"Ee kaumu yangu! Mwabuduni Allaah (pekee), hamna *Ilāh* (Muabudiwa wa haki) ghairi Yake. Nyinyi si chochote isipokuwa watungao uongo... Mwombeni maghfirah Rabb wenu, kisha tubieni Kwake…."**[230]

Lakini pindi watu wake walipomkataa na kumkanusha, *Hūd* ʻAlayhis-Salām akasema,

إِنِّي أُشْهِدُ اللَّهَ وَاشْهَدُوا أَنِّي بَرِيءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ مِن دُونِهِ فَكِيدُونِي جَمِيعًا ثُمَّ لَا تُنظِرُونِ إِنِّي تَوَكَّلْتُ عَلَى اللَّهِ رَبِّي وَرَبِّكُم مَّا مِن دَابَّةٍ إِلَّا هُوَ آخِذٌ بِنَاصِيَتِهَا إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ

**"Hakika mimi namshuhudisha Allaah, na (nyinyi nyote) shuhudieni kwamba mimi *Barī*[231] (niko mbali) na ambavyo mnashirikisha (Pamoja Naye Allaah). Basi nifanyieni njama (nyote) kisha msinipe muhula. Hakika mimi nimetawakali kwa Allaah, Rabb wangu na Rabb wenu. Hakuna kiumbe chochote kitembeacho isipokuwa Yeye (Allaah) Anamkamata kwa kipaji chake. Hakika Rabb wangu Yuko juu ya njia iliyonyooka."**[232]

---

**230** Hūd : 50 - 60

**231** Barī' : Kisawe cha Barā'.

**232** Hūd : 54 - 56

Na kwa kuwa Allaah amemuamrisha Mjumbe wake Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kufuata Millat Ibrāhīm – pia Amemuamrisha yeye,

قُلِ ادْعُوا شُرَكَاءَكُمْ ثُمَّ كِيدُونِ فَلَا تُنظِرُونِ إِنَّ وَلِيِّيَ اللَّهُ الَّذِي نَزَّلَ الْكِتَابَ وَهُوَ يَتَوَلَّى الصَّالِحِينَ

**"Sema: 'Waiteni washirika wenu, kisha nifanyieni njama; wala msinipe muhula. Hakika Mlinzi wangu ni Allaah Ambaye Ameteremsha Kitabu, Naye Ndiye Anayewalinda na kuwasaidia Swalihina.'"**[233]

Na Allaah pia amemuamrisha Mjumbe wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam),

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِن كُنتُمْ فِي شَكٍّ مِّن دِينِي فَلَا أَعْبُدُ الَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ وَلَكِنْ أَعْبُدُ اللَّهَ الَّذِي يَتَوَفَّاكُمْ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ

**Sema: (Ee Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) "Enyi watu! Ikiwa mna shaka kutokana na Dini yangu, basi mimi siabudu ambavyo mnaviabudu badala ya Allaah; lakini (fahamuni kwamba) namwabudu Allaah Ambaye Anakufisheni. Na nimeamrishwa niwe miongoni mwa Waumini."**[234]

*Imām Hamad Ibn 'Atīq An-Najdī (RahimahuLlaah)* amesema wakati akielezea Āyah hiyo hapo juu, "Kwa hiyo Allaah Amemuamrisha Mtume wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kuwatangazia *Mushrikīn*: Enyi watu! Kama mnashaka na Dini yangu nilonayo - basi tambueni kwamba sihusiki na kwa chochote na Dini yenu. Na nimeamrishwa niwe Miongoni mwa *Waumini*, watu ambao ni Maadui zenu; na nimekatazwa kuwa miongoni mwa *Awliyā'* wenu, *Washirikina*."[235]

Na kama ilivyo kwa Watangu wake katika Anbiyā', Nabī wa Mwisho aliamrishwa kutangaza *Barā'ah* kwa *Makuffār*.

---

**233** Al-A'rāf : 195 - 196

**234** Yūnus : 104

**235** "Sabīl An-Najāti Wal-Fikāk" (92 – 95), katika kipengele cha "Idh-hār Ad-Dīn".

قُلْ يَا أَيُّهَا الْكَافِرُونَ لَا أَعْبُدُ مَا تَعْبُدُونَ وَلَا أَنتُمْ عَابِدُونَ مَا أَعْبُدُ وَلَا أَنَا عَابِدٌ مَّا عَبَدتُّمْ وَلَا أَنتُمْ عَابِدُونَ مَا أَعْبُدُ لَكُمْ دِينُكُمْ وَلِيَ دِينِ

**"Sema: Enyi makafiri! Siabudu yale mnayoyaabudu. Na wala nyinyi si wenye kuabudu Yule Ninayemwabudu. Na wala mimi si mwenye kuabudu yale mnayoabudu. Na wala nyinyi si wenye kuabudu Yule Ninayemwabudu. Nyinyi mna dini yenu; nami nina Dini yangu."[236]**

*Imām Hamad Ibn 'Atīq An-Najdī (RahimahuLlaah)* amesema wakati akielezea Sūrat Al-Kāfirūn "Hivyo Allaah amemuamuamuru Mjumbe wake Kuwaambia *Makuffār*: Sihusiki kabisa na Dini yenu; Na nyinyi hamhusiki kabisa na Dīn yangu.

Maana (kusudio) yake ni kuonyesha kwamba *Mushrikīn* ni Makuffār, na kwamba yeye (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) yuko mbali nao (hahusiki nao) na (yuko mbali na) Dini yao. Na yeyote ambaye ni Mfuasi wa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), basi ni wajib juu yake kusema hivi – la si hivyo, atakuwa hajaitekeleza dini yake. Na hii ndiyo sababu kwamba wakati ma-*Swahabah* (RadhiyaLlaahu 'Anhum) waliposhikamana na hili, walishambuliwa – na ndipo Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akawaamrisha *Wahājir* (wafanye *Hijrah*) kwenda Uhabeshi (Ethiopia). Lakini ikiwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alitambua kuwa yaruhusiwa kuwanyamazia *Mushrikīn* - Kwa nini aliwaamrisha wao wahame waende ugenini nchi ya mbali?"[237]

---

**236** Al-Kāfirūn : 1- 6

**237** "Sabīl An-Najāti Wal-Fikāk" (92 – 95), Katika kipengele cha "Idh-hār Ad-Dīn". Ukweli huu unatakiwa uzingatiwe kwa kina, hasa hasa baada ya kujua kwamba Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alikuwa ni mtu mwenye huruma zaidi [Kama asemavyo Allaah,

وَمَا أَرْسَلْنَاكَ إِلَّا رَحْمَةً لِّلْعَالَمِينَ

**"Na Hatukukutuma (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) isipokuwa ni rahmah kwa walimwengu". Al-Anbiyā' : 107]**

- Na nukta hii imetajwa na Shaykh Al-Islām katika kitabu chake "Sittatu Mawādhi' Min As-Sīrah". Baada ya kuitaja Āyah,

Na *Imām Hamad Ibn ʻAtīq  An-Najdī (RahimahuLlaah)* pia amesema katika barua aliyomtumia  ʻAbdullāh Ibn Sālih:

"Kwa hiyo hebu mwenye akili afikirie vizuri, na mwenye Taqwa achunguze kiundani – kutafuta ni sababu gani iliyowafanya ma-Quraysh wakamtoa mji wa Makkah (wakamfukuza) Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ʻAlayhi wa Sallam) na ma-Swahabah wake (RadhiyaLlaahu ʻAnhum), ingawa ulikuwa ni Mji Mtukufu zaidi (Duniani). Kisha itafahamika kuwa ma-Quraysh hawakuwafukuza wao [Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ʻAlayhi wa Sallam) na ma-Swahabah wake (RadhiyaLlaahu ʻAnhum)] , mpaka walipoitukana Dini yao (dini ya ma-Quraysh), na wakawaambia kuwa babu zao waliotangulia ni wapotevu; Na ma-Quraysh walimtaka Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ʻAlayhi wa Sallam) aache mambo haya, la si hivyo watamfukuza yeye na ma-Swahabah wake.[238]

---

لَّا تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ يُوَادُّونَ مَنْ حَادَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَوْ كَانُوا آبَاءَهُمْ أَوْ أَبْنَاءَهُمْ أَوْ إِخْوَانَهُمْ أَوْ عَشِيرَتَهُمْ أُولَٰئِكَ كَتَبَ فِي قُلُوبِهِمُ الْإِيمَانَ وَأَيَّدَهُم بِرُوحٍ مِّنْهُ

**"Hutokuta watu wanaomuamini Allaah na Siku ya Mwisho kuwa wanafanya urafiki na kuwapenda wanaompinga Allaah na Rasuli Wake, japo wakiwa ni baba zao, au watoto wao, au ndugu zao, au jamaa zao. Hao (Allaah) Amewaandikia katika nyoyo zao iymaan, na Akawatia nguvu kwa Ruwh (Wahyi) kutoka Kwake." [Al-Mujādilah : 22]**

Kisha Shaykh anaasema, "Kama umeshaielewa Āyah hii kwa ufahamu madhubuti na ulio sahihi, basi utatmbua kuwa wengi wa wanaodai (kuwa wamo katika) Dīn hii hawalitambui hili. Ni kitu gani kingine kilichowafanya Waislam kuwa na Subira katika Mateso hayo, kutekwa, madhila na kutolewa mji kwenda Ethiopia; Wakati huo tukumbuke kwamba Mtume (SwallaLlaahu ʻAlayhi wa Sallam) alikuwa ni binadamu mwenye huruma zaidi, lakini hakuwaruhusu (kujenga urafiki na Mushrikīn). Na kwa hakika kama angefahamu kuwa yafaa kufanya kinyume chake, bila shaka angewaruhusu wao kufanya hivyo (kujenga urafiki na Mushrikīn)."  "Majmūʻat At-Tawhīd" (19).

**238** Baadhi ya watu wajinga wanadai kuwa ma-Swahabah (RadhiyaLlaahu ʻAnhum) walishambuliwa, waliteswa, na walitolewa mji kwa sababu tu walimuabudu Allaah Pekee na walikataa kumuabudu mwingine yeyote. Lakini huu ni Uongo mbaya sana. Kwa hakika kulikuwa na Hunafāʼ wengi mno waliokataa Miungu na walimuabudu Allaah tu, kama vile Waraqah Ibn Nawfal (RadhiyaLlaahu ʻAnhu) na Zayd Ibn ʻAmr Ibn Nufayl (RadhiyaLlaahu ʻAnhu) na wengine wengi. Lakini bado, hakuna kafiri aliyewatoa mji wala kuwashambulia, wala kuwatishia; Na hii ni kutokana na ukweli kuwa hawakuonesha/kudhihirisha Uadui na Chuki na Barāʼah dhidi ya Makuffār –

Na wakati huo huo, ma-*Swahabah* walikuwa wakimjia na wakimlalamikia juu ya Mateso na Adhabu kali walizokuwa wakizipata kupitia mikono ya Mushrikīn, lakini aliwaamrisha kuwa na Subira na msimamo (Thabāt), kwani wale wa kabla yao (Mitume waliopita) pia waliteswa, na Walisubiri mpaka mwisho. Hakuwaambia *"(Sawa, haina neno) Acheni Kuikanusha (kuitukana) dini yao, na kuyabeza masanamu yao"* – Kinyume chake, alikhiyari kuhama pamoja na ma-*Swahabah* wake, na akakhiyari kuiacha ardhi (mji) yake aliozaliwa, ingawa ulikuwa ni Mji bora katika uso wa Dunia;

Na

لَّقَدْ كَانَ لَكُمْ فِي رَسُولِ اللَّهِ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُو اللَّهَ وَالْيَوْمَ الْآخِرَ وَذَكَرَ اللَّهَ كَثِيرًا

**"Kwa yakini mna kigezo kizuri kwa Rasuli wa Allaah kwa mwenye kumtaraji Allaah na Siku ya Mwisho na akamdhukuru Allaah kwa wingi."**[239]

Mwisho wa Maneno ya Imām Hamad Ibn 'Atīq An-Najdī (RahimahuLlaah) [240].

Imām 'Abdur-Rahmān Ibn Hasan (RahimahuLlaah) amesema akielezea ni namna gani As-hābu Al-Kahf (Watu wa Pangoni) walivyokuwa juu ya Millat Ibrāhīm, "Na ukitaka kufahamu ni nini Allaah Amefaradhisha juu ya Waja wake, katika yaliyopita – basi tafakari Kauli YAKE kuhusu watu wa pangoni,

---

na kwa hivyo walichukuliwa hali yao tofauti na ya ma-Swahabah. Kwa nini? Kwa sababu ma-Swahabah walikuwa wanafuata Millat Ibrāhīm kiukamilifu kulingana na Wahy (kitabu), chini ya mwongozo wa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam). Lakini wasingefanya hivi, wasingeteseka katika mikono ya Makuffār, kama Waraqah Ibn Nawfal. Kwa hiyo ewe ndugu yangu Muislam! Fahamu manhaj ya ma-Swahabah, na ifuate kisawasawa – kwani hakika, ni njia ya hekima (busara), njia ya Jannah.

**239** Al-Ahzāb : 21

**240** Barua hii inapatikana katika "Ad-Durar As-Saniyyah" (8/199).

وَرَبَطْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ إِذْ قَامُوا فَقَالُوا رَبُّنَا رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ لَن نَّدْعُوَ مِن دُونِهِ إِلَٰهًا لَّقَدْ قُلْنَا إِذًا شَطَطًا هَٰؤُلَاءِ قَوْمُنَا اتَّخَذُوا مِن دُونِهِ آلِهَةً لَّوْلَا يَأْتُونَ عَلَيْهِم بِسُلْطَانٍ بَيِّنٍ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا وَإِذِ اعْتَزَلْتُمُوهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ إِلَّا اللَّهَ فَأْوُوا إِلَى الْكَهْفِ يَنشُرْ لَكُمْ رَبُّكُم مِّن رَّحْمَتِهِ وَيُهَيِّئْ لَكُم مِّنْ أَمْرِكُم مِّرْفَقًا

**"Na Tukazitia nguvu nyoyo zao [241] waliposimama wakasema: 'Rabb wetu, ni Rabb wa mbingu na ardhi. Hatutomuomba muabudiwa asiyekuwa Yeye, kwani hakika hapo tutakuwa tumesema kauli ya kufuru ya kuvuka mpaka.**

**Hawa watu wetu wamejichukulia waabudiwa pasi Naye (Allaah) . Kwa nini hawaleti juu yao hoja bayana? Basi nani dhalimu zaidi kuliko anayemtungia Allaah uongo?**

**(Wakaambiana) Na mlipokuwa mmejitenga nao na vile wanavyoviabudu badala ya Allaah; basi kimbieni pangoni; Rabb wenu Atakufungulieni rahmah Zake, na Atakutengenezeeni wepesi katika jambo lenu.' "[242]**

---

**241** Shaykh Taqiyyuddīn Al-Hilālī na Shaykh Muhammad Muhsin Khān wamesema kuhusu nguvu na msimamo huu, "Kwa nuru ya Īmān juu ya Allaah iliyomiminwa juu yao, Subira ili kuvumilia kutengana na ndugu na jamaa zao na makazi/majumba yao."

**242** Al-Kahf : 14 – 16. Na kama Allaah anavyoahidi,

وَمَن يُهَاجِرْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ يَجِدْ فِي الْأَرْضِ مُرَاغَمًا كَثِيرًا وَسَعَةً وَمَن يَخْرُجْ مِن بَيْتِهِ مُهَاجِرًا إِلَى اللَّهِ وَرَسُولِهِ ثُمَّ يُدْرِكْهُ الْمَوْتُ فَقَدْ وَقَعَ أَجْرُهُ عَلَى اللَّهِ

**"Na anayehajiri (anayefanya Hijrah) katika njia ya Allaah atapata katika ardhi mahali pengi pa kukimbilia kujihifadhi na rizki. Na atakayetoka nyumbani kwake akiwa ni mwenye kuhajiri kwa ajili ya Allaah na Rasuli Wake, kisha mauti yakamfikia, basi ujira wake umehakikika kwa Allaah." [An-Nisā' : 100]**

## KUHUSU MTUNZI

Yeye ni *Imām* Sulaymān Ibn ʻAbdillāh Ibn Muhammad Ibn ʻAbd Al-Wahhāb (RahimahuLlāh) - Mjukuuu wa *Mujaddid*, *Shaykh* Al-Islām Muhammad Ibn ʻAbd Al-Wahhāb (RahimahuLlāh). Ni mashuhuri sana kutokana na kitabu chake maarufu cha *"Taysīr Al-ʻAzīz Al-Haamīd sharh Kitāb At-Tawhīd."*

Alizaliwa mwaka 1200 huko Ad-Dir'iyyah, Makao makuu ya Salafiyyah, ambao ulikuwa na Wanazuoni (ma-ʻUlamā) wakubwa.

Alihifadhi Qur-ān na alisoma *Farā'idh* (Shari'ah ya Mirathi) kutoka kwa *Shaykh* ʻAbdur-Rahmān Ibn Khumīs.

*Shaykh* ʻAbdur-Rahmān alikuwa si wa kawaida katika ʻIlm yake, na alikuwa ni alama ya *Hifdh* (kumbukumbu) na akili sana. Alikuwa na ujuzi mkubwa sana wa Sayansi ya Hadithi, Wasimulizi wake, *Sanad* zake, *Sahīh*, *Hasan* na *Dha'if* kiasi kwamba palikuwa pakisemwa kuwa "Ni Mjuzi zaidi wa Wasimulizi wa Hadithi kuliko wengine hapo nchini." Alikuwa ni *ʻĀlim*, *Faqīh*, *Mufassir* na *ʻUsūlī*. Na Uandishi wake (kaligrafia) ulikuwa mzuri sana kulinganisha na yeyote yule wakati wa zama zake.

Na *Shaykh* (RahimahuLlaah) alijulikana sana kwa Ukali wake katika Haqq, na kuamrisha kwake mambo mema na kukataza kwake mambo ya Munkar na alijulikana sana kwa *Ghīrah* (hamu) yake katika Dini.

Kuna vitabu vingi vikubwa na Risala (makala) zilizoandikwa na *Shaykh*, kwa uchache tu tukivitaja ni;

- *Ad-Dalā'il Fī hukm Muwālāt ahl al-Ishrāk* (hiki kilicho mbele yako)
- *Awthaq ʻUrā Al-Īmān* (Mshikio madhubuti wa Imani). Kuhusu Wajib na fadhila za Kushirikiana na Waumini, na kuwahishimu, na kuwapenda, na Kuwasaidia.
- *Hāshiyat ʻAlā Al-Muqni' fī Al-Fiqh* katika mijallad mitatu mikubwa.

- *At-Tawdhīh 'An Tawhīd Al-Khallāq* [313]

Mnamo mwaka 1233, baada ya Abraham Pasha – Mgiriki, mtoto wa Mahomet Ali – Mgiriki kuvamia ardhi za Arabuni na akafanya mashambulizi dhidi ya *Muwahhidīn*, na baada ya wa-Ottoman kuufanyia ghasia mji wa Wanazuoni wa Kiislam wa Ad-Dir'iyyah; baadhi ya watu walishirikiana na Abraham Pasha na wakawasaliti *Muwahhidīn*. Hivyo Abraham Pasha alimwita *Shaykh* na akamleta mbele ya mkusanyiko mkubwa. Akaamrisha vitu mbalimbali vibaya na viovu viletwe mbele ya Shaykh, ili kumuudhi *shaykh* na kumkasirisha.

Na hatimaye Abraham Pasha aliamuru majeshi yake yamsulubu shaykh katika Msalaba [314], na kisha wamchome moto. Na wanajeshi wake wakammiminia risasi shaykh, ilihali amevumilia, mpaka walipoutoboa - toboa mwili wake kipande – kipande. Baada ya hapo, Kichwa chake kilipelekwa kama zawadi katika Mji mkuu wa Ottoman huko Istambul [315].

مِّنَ الْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا مَا عَاهَدُوا اللَّهَ عَلَيْهِ فَمِنْهُم مَّن قَضَىٰ نَحْبَهُ
وَمِنْهُم مَّن يَنتَظِرُ وَمَا بَدَّلُوا تَبْدِيلًا

**"Miongoni mwa Waumini, wapo wanaume wamesadikisha yale waliyomuahidi Allaah; basi miongoni mwao aliyetimiza nadhiri yake; amekufa shahidi, na miongoni mwao wanaongojea na hawakubadilisha (ahadi) hata kidogo."**[316]

Tunamuomba Allaah amkubali Imām huyu kama Shahīd katika njia yake.[317]

---

**313** Baadhi ya watu wamekinasibisha kitabu hiki na *Imām* Sulaymān (RahimahuLlaah), lakini huenda si sawa. Lakini lililosawa ni kuwa kiliandikwa na baba yake pamoja na ma-'Ulamā wengine wawili; Rejea katika kitabu *"Da'āwā Al-Munāwi'īn"*.

**314** Aidha Pasha alifanya hivi kutokana na uadui wake dhidi ya Tawhīd na Uislam, au alifanya hivi kwa kuwa aliamrishwa na *mabwana* wake wa Kiingereza. Tazama kipengele *"Muwahhidūn si Khawārij."*

**315** Kwa wasifu kamili wa Imām (RahimahuLlaah), rejea katika "'Ulamā' Najd" (1/293), na "Al-A'lām" (3/129), na pia "'Unwān Al-Majd Fī Tārīkh Najd".

**316** Al-Ahzāb : 23

**317** Na ni kutokana na sababu hii, kuuawa kwake, kwamba Imām aliicha dunia hii bila kukamilisha *Sharh* yake ya "Kitāb At-Tawhīd".

## UTANGULIZI WA RISALA *"AD-DALĀ'IL"*

Tafsiri hii ya '*Ad-Dalā'il*' imeegemea katika *Tahqīq* ya *Shaykh* Al-Walīd Ibn 'Abdir-Rahmān Ibn Muhammad Āl-Furyān (RahimahuLlaah). Anasema katika utangulizi wa *Tahqīq* yake " *Al-Walā na Al-Barā* ni misingi miwili mikubwa katika nguzo za Uislam. Na ni kipambanuzi kati ya Ahl As-Sunnah wal-Jamā'ah na makundi mengine. Na hii ni kutokana na ukweli kwamba ni nguzo katika nguzo muhimu kabisa za *Lā ilāha illā Allāh*."

Na makala hii ni maalumu kwa wale wenye kuwasaidia makuffār dhidi ya Waislam. Iliandikwa na *shaykh* Sulaymān Ibn 'Abdillāh (RahimahuLlaah) Dola ya kikafiri ya Ottoman na washirika wao wa-Misri walipovamia ardhi za *Muwahhidīn* ndani ya Peninsula ya Arabia.

Shaykh Nāswir Ibn Hammād Al-Fahd (FakaLlaahu Asrahu) anasema katika *At-Tibyān* "Kati ya mwaka 1226 na 1233 majeshi (ya Otoman) yalifanya mashambulizi (yalivamia) ardhi ya Najd yakitaka kuizima Da'awah ya Tawhīd. Na zama hizo wengi waliojinasibisha na Uislam waliwasaidia hawa jeshi la Makuffār dhidi ya Waislam. Hivyo ma-'Ulamā wa Najd walitoa *Fatwā* kwamba yeyote mwenye kuwasaidia Makuffār (dhidi ya Waislam, atakuwa) ni *Murtadd*. Kisha *Shaykh* Sulaymān Āl Ash-shaykh (RahimahuLlaah) akaandika Risala '*Ad-Dalā'il*.' Na katika Risala hii amebainisha kuwa yeyote mwenye kuungana na makuffār ni *Murtadd*. Na alitaja dalili 21 katika kuthibitisha hili."[318]

---

318 Rejea katika "At-Tibyān Fī Kufr Man A'ān Al-Amrīkān" (uk. 66 – 67) cha At-Tibyān Publications. Na takriban miaka khamsini baada ya Shaykh kuandika Risala yake, Waottoman kwa mara nyingine tena walianzisha uvamizi dhidi ya Da'wah ya Tawhīd – na hapo ndipo Shaykh Hamad Ibn 'Atīq (RahimahuLlaah) aliandika kitabu kingine akibainisha hukm juu ya wale wenye kushirikiana/kuungana na Mushrkīn dhidi ya Waislam; Na pia anawafanyia Takfīr (anawakufurisha) wote wenye kushirikiana/kuungana (na Mushrkīn ). Kitabu kinaitwa "Sabīl An-Najātī Wal-Fikāk". Vitabu hivi viwili ndiyo vitabu hasa vinavyohusu mada ya Ushirikiano (Muwālāt) vilivyoandikwa na *Salaf*. "Ad-Dalā'il" na "Sabīl An-Najāh".

Na kuhusiana na Suala la *Mudhāharah* (kuwasaidia makuffār dhidi ya Waislam), hakuna kitabu kilichowahi kuandikwa kabla ama baada ya hiki chenye ufafanuzi mzuri kama huu. Na ma-Imām wa Najd walikuwa wakiwashauri Tullāb Al-'Ilm (wanafunzi wenye kutafuta 'Ilm) wahifadhi Risala hii kwa moyo, kana kwamba iko katika ncha za ndimi zao [319]. Na ndiyo maana *shaykh* Al-Walīd Āl-Furyān (RahimahuLlaah) alisema "*Shaykh* Al-Mu'ammar 'Abdul-'Azīz Al-Murshad alimsomea kwa Moyo (Risala hii) Imām 'Abdullāh Ibn 'Abdil-Latīf Āl Ash-Shaykh (RahimahuLlaah) mara nyingi. Na ukweli kwamba kuhifadhi Risala hii ilikuwa ni suala la msingi kwa ma-'Ulamā wa Najd, unadhihirika kutokana na maneno ya *Shaykh* Qāsim katika *"Ad-Durar As-Saniyyah"* (12/48), na *Shaykh* Ibrāhīm Ibn Muhammad Āl Ash-Shaykh (RahimahuLlaah) katika utangulizi wa *"Taysīr Al-'Azīz Al-Hamīd"* (13)."

Kwa kuwa Risala hii imezagaa (imesambaa) sana katika madāris za 'Ilm, wanafunzi wameiita Risala hii kuwa ni *"Ad-Dalā'il"* – Dalili.

Wa Ba'd ……….

319 Neno halisi lililotumika katika kiarabu ni "*'Alā Dhahr Al-Qalb*" – yaani "Katika mgongo wa Moyo".

# ***Ad-Dalā'il Fī Hukm Muwālāt Ahl Al-Ishrāk***

**"Dalili Juu Ya  Hukm Ya Kushirikiana Na Makuffār"**

Na *Imām*, *Muwahhid*, *Muhaddith*, *Faqīh*, *Mujāhid*, *Shahīd*,

*Shaykh al-Islām*

Sulaymān Ibn 'Abdillāh Ibn Muhammad Ibn 'Abdil-Wahhāb

(Allaah awarahamu wao na watu wote wa Tawhīd)

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

Hakika Himdi zote anastahiki Allaah, Rabb wa Walimwengu wote.

## KUHUSU WALE WENYE KUIACHA

## MILLAT IBRĀHĪM [320]

Fahamu! Allaah akurahamu, kwamba:

Mtu akidhihirisha (akionesha) *Muwāfaqah* [321] na *Mushrikīn* katika Dini yao [322] -

---

**320** Kwani Allaah Anasema,

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَءَآؤُا۟ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ

**"Kwa yakini mna kigezo kizuri kwa Ibraahiym na wale walio pamoja naye, walipowaambia watu wao: "Hakika sisi tumejitenga nanyi na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah, tunakukanusheni, na umedhihirika baina yetu na baina yenu uadui na bughudha abadi mpaka mumuamini Allaah Pekee." [Al-Mumtahinah : 04]**

**321** Muwāfaqah : Amani (Kupatana), makubaliano, Ridhaa.

**322** Katika muktadha huu, Dīn ina maana ya "Mwenendo wa Maisha" au "Matamanio"; Na Imām Hamad Ibn 'Atīq An-Najdī (RahimahuLlaah) katika kitabu chake "Sabīl An-Najāti Wal-Fikāk" anabainisha hili kwa dalili nyingi sana. Kwa mfano, Āyah

وَلَن تَرْضَىٰ عَنكَ الْيَهُودُ وَلَا النَّصَارَىٰ حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمْ قُلْ إِنَّ هُدَى اللَّهِ هُوَ الْهُدَىٰ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَاءَهُم بَعْدَ الَّذِي جَاءَكَ مِنَ الْعِلْمِ مَا لَكَ مِنَ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ

**"Na hawatoridhika nawe (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) Mayahudi wala Manaswaara mpaka ufuate mila zao. Sema:** ***"Hakika mwongozo wa Allaah (Tawhīd) ndio mwongozo (pekee)."*** **Na (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) ukifuata hawaa zao baada ya yale ambayo yaliyokujia katika elimu (Yaani Qur-ān), basi hutopata kutoka kwa Allaah mlinzi yeyote wala mwenye kunusuru." [Al-Baqarah : 120]**

pasi na *khawf* kutoka kwao [323], *Mudārah* [324] kwao wao, au *Mudāhanah* [325] ili kuondoa uovu wao: Basi, kwa hakika yeye ni *kāfir* kama wao [326], -

---

Na Imām Hamad anatoa Āyah nyingi kabisa ambazo zinathibitisha kuwa kinachomaanishwa katika kauli "Kufuata Dīn yao" ni "Kufuata matamanio yao" – kwani dini ya makuffār si kingine isipokuwa ni matamanio (Hawā). Kama Anavyosema Allaah,

وَأَنِ احْكُم بَيْنَهُم بِمَا أَنزَلَ اللَّهُ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَهُمْ

**"Na wahukumu baina yao kwa yale Aliyoyateremsha Allaah, na wala usifuate hawaa zao." [Al-Mā'idah : 49]**

Yaani fuata Sharī'ah ya Tawhīd, na si sheria za Kufr, Shirk, Nifāq, na Riddah. Hivyo rejea katika "Sabīl An-Najāh".

**323** Khawf : Khofu, Uoga.

**324** Mudārah : Usuhuba, Urafiki, Upole (huruma).

**325** Mudāhanah : Kutafuta maridhiano, kujipendekeza, kusifu mno, Nifāq, Uongo.

**326** Ma-Imām wametofautisha baina ya Mudārah na Mudāhanah. Kudhihirisha/kuonesha Mudārah kwa Mushrikīn inasamehewa kama kuna sababu (udhr) maalum zilizotajwa katika Nusūs. Rejea katika "Ad-Durar As-Saniyyah" (5/35). Na pia "Al-Ghurabā" (70) cha Al-Ājurrī.

Neno Mudāhanah limetumika katika Āyah ifuatayo likiwa na maana ya "Kutafuta maridhiano":

وَدُّوا لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُونَ وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِينٍ

**"Basi (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) usiwatii wanaokadhibisha (Tawhīd). Wanatamani lau kama ungelilegeza (afikiana/kubaliana/ridhiana) nao pia walegeze." [Al-Qalam : 08 – 09]**

Al-Hāfdh Ibn Hajar Al-'Asqalānī anasema katika "Fat-h Al-Bārī" (10/454): "Al-Qurtubī amesema, akimfuata 'Iyādh: Tofauti kati ya Mudārah na Mudāhanah ni – Mudārah inahusisha kujitolea muhanga jambo la kidunia kwa ajili ya kuhuisha aidha jambo lingine la kidunia au jambo la Dīn, au yote mawili. Na Mudāhanah ni kuacha jambo la Dīn kwa ajili ya kuboresha (kuimarisha) mambo ya Kidunia." Na katika (10/528) anasema: "Ibn Battāl anasema: Mudārah ni Heshima ya Waislam (kwa Waislam wengine), na kuwa na adabu (staha) kwa watu, kwa kuongea nao kwa upole, na kutoongea nao kwa lugha chafu (ukali), na hii ni moja ya njia madhutbuti za kudumisha umoja (mshikamano). Baadhi ya watu wanadhani kwamba Mudārah ndio Mudāhanah; Lakini si sawa… Tofauti ni kuwa Mudāhanah inatokana na Dihān (Uongo, kupaka mafuta) – kwa maana kwamba mtu anadhihirisha kitu (tabia) fulani, ilihali anaficha yaliyomo katika nafsi yake. Na ma-'Ulamā wameelezea Mudāhanah wakifananisha Urafiki na mtu Fāsiq (mtu muovu, mtenda madhambi, mwenye kibri) na (Rafiki mwema) kwa nje anadhihirisha kuridhika na kile anachokifanya (Fāsiq), pasi na kumkataza yeye kutokana na hilo". Lakini Mudārah ni kuwa na huruma/upole kwa mtu mjinga ilihali unamfundisha (unamuelekeza), au Fāsiq (ambaye ni Muislam) wakati unapomkanya (unapomkataza), na kutomkaripia kwa aidha maneno au vitendo – hasa ikiwa itapelekea katika umoja (kuungana).

hata[327] kama anachukia Dini yao na anawachukia wao, na anapenda Uislam na Waislam.

Hivi ni ikiwa hakuna kinachotoka kwake isipokuwa hilo; Je, vipi angekuwa katika ardhi ya mapambano (dhidi ya *muwahhidīn*), na akajisalimisha kwao, na akaingia katika utiifu wao (akawatii wao), na akaonesha mapenzi (akaridhia) ya Dini yao potofu, na akawasaidia katika hilo kwa hali na mali [328] na akashirikiana nao na akavunja mapenzi/Urafiki (Muwālāt) baina yake na Waislam, na akawa katika wanajeshi wa *Shirk* na *Qibāb* [329] na watu wake [330] – baada ya kuwa katika watu wa *Ikhlāsw* [331] na *Tawhīd* na watu wake?

Kuhusu mtu huyu, hapana Muislam ambaye atakuwa na Shaka kuwa huyo ni kāfir – katika watu wabaya kabisa kwa uadui wao dhidi ya Allaah na Mtume wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam). Na hakuna anayepewa udhru katika hili, isipokuwa Mukrah[332].

---

**327** Hii ni Radd kwa Murji'ah, wanaosema kuwa kama mwenye kushirikiana nao "Anachukia kufr" na "Anapenda Uislam" - basi mtu huyo bado ni Muislam.

**328** Shaykh Ibn Bāz (RahimahuLlaah) anasema katika kitabu chake "Majmū' Al-Fatāwā" (1/274), "Ma-'Ulamā wa Uislam wamekubaliana juu ya ukweli kuwa Yeyote mwenye kuwasaidia Makuffār dhidi ya Waislam, akashirikiana/kuungana nao kwa aina yoyote ya msaada, basi mtu huyo ni Kāfir kama wao."

**329** Kuba (Juu ya makaburi, mapango, makaburi makubwa yalopambwa, au juu ya majumba na majengo/majumba ya Serikali). Umoja wake ni Qubbah, yaani kuba.

330 Ili kufahamu kuwa imām anawakusudia akina nani anaposema "Mushrikūn" rejea katika kiambatanisho "Muwāhhdūn si Khawārij".

**331** Ikhlāsw, safi kutokana na Shirk na watu wake na kuwa nao mbali kabisa.

**332** Limetokana na neno "Ikrāh" yaani "Kwa Nguvu, lazimisha, Shurutisha. n.k" "Mukrah" maana yake "Mtu aliyelazimishwa, aliyeshurutishwa…" Mtu wa aina hii tu ndio anapewa udhr kutokana na Āyah:

مَن كَفَرَ بِاللَّهِ مِن بَعْدِ إِيمَانِهِ إِلَّا مَنْ أُكْرِهَ وَقَلْبُهُ مُطْمَئِنٌّ بِالْإِيمَانِ وَلَـٰكِن مَّن شَرَحَ بِالْكُفْرِ صَدْرًا فَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ مِّنَ اللَّهِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اسْتَحَبُّوا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا عَلَى الْآخِرَةِ وَأَنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ

## NI NANI MUKRAH? [333]

Huyu ni yule ambaye ametekwa /amekamatwa na Mushrikūn, kisha wakamwambia *"kufuru! Au fanya hivi na vile…. Usipofanya, tutakufanya hivi na vile na tutakuua."* Au wakamchukua na kumtesa mpaka akakubaliana nao. Hivyo anaruhusiwa yeye kukubaliana nao kwa Ulimi na hali Moyo wake umetulia katika Imani[334].

---

**"Atakayemkufuru Allaah baada ya iymaan yake - isipokuwa yule aliyekirihishwa (kukanusha Dini ya Kiislamu) na huku moyo wake umetua juu ya iymaan - lakini aliyekifungulia ukafiri kifua chake, basi hao juu yao ni ghadhabu kutoka kwa Allaah na watapata adhabu kuu. Hivyo kwa sababu wao wamestahabu uhai wa dunia kuliko wa Aakhirah; na kwamba Allaah Haongoi watu makafiri." [An-Nahl : 106 – 107]**

Imām Muhammad Ibn 'Abdul-Wahhāb (RahimahuLlaah) anasema kuhusiana na Āyah, "(Baada ya kuitaja Āyah hii) Hivyo Allaah hakumsamehe yeyote isipokuwa Mukrah ambaye moyo wake umetua juu ya Īmān na Tawhīd. Na inafahamika wazi kuwa haiwezekani kumlazimisha mtu kubadilisha imani yake; lakini inawezekana kumbadilisha maneno yake na vitendo vyake. Kwa hiyo Āyah hii imebainisha kuwa yeyote mwenye kutamka neno la kufr, au akafanya kitendo cha kufr – basi hakika amekuwa Kāfir – isipokuwa Mukrah ambaye amegandamana na Tawhīd ndani ya Moyo wake. Na kama ilivyotajwa katika Āyah, alikuwa Kāfir kwa sababu alikhiyari maisha ya Dunia, si kwa sababu alibadilisha imani yake." Tazama "Tārikh Ibn Ghannām" (344).

**333** Pia tazama kitabu cha Shaykh Abū Basīr kiitwacho "Hālāt Yajūzu Fīhā Idh-Hār Al-Kufr" yaani "Hali ambazo yafaa kudhihirisha Kufr". Na moja ya hali hizi ilikuwa ni wakati Swahabah Muhammad Ibn Maslamah (RadhiyaLlaahu 'Anhu) aliposema mambo ambayo yalikuwa yanamshusha hadhi (matusi) Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) ili kuweza kujikaribisha na kumuua Tāghūt, Ka'b Ibn Al-Ashraf. Hivyo Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alimruhusu kusema kauli hizo ili kuwadanganya Mushrikīn wafikiri kuwa (Ibn Maslamah) alikuwa katika wao (Makuffār) – na wakati uilipowadia, alikamilisha misheni (mpango) yake aliyotumwa kwayo (yaani kumuua Tāghūt). Kadhalika tazama "Tahrīdh Al-Mujāhidīn Al-Abtāl 'Alā Ihyā' Sunnat Al-Ightiyāl" cha Shaykh Abū Jandal (Fāris Az-Zahrānī) AlAzdī (FakaLlaahu Asrah).

**334** Inaruhusiwa, si Lazima (Wajib). Ni vizuri na bora zaidi (Afdhal) kwa Mukrah kuwa na Subrah na kuwa imara/kutotetereka katika Tawhīd – hasa akiwa ni mtu wa 'Ilm, ili kuwa mfano [Kiigizo] kwa wengine. Kwani imetajwa katika hadithi ya Abū Dardā', "Rafiki yangu (Mtume SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) aliniusia mimi kuwa "Usifanye Shirk, hata ukikatwa viungo au kuchomwa (moto)." Imesimuliwa na Ibn Mājah, Al-Bayhaqī, tazama "Sahīh At-Targhīb" (566). Pia hadithi maarufu, 'Watu watatu wataonja ladha ya Īmān… na (miongoni mwa hawa watatu ni) mwenye kuchukia kurejea katika Kufr, kama anavyochukia kutupwa katika Moto." Imesimuliwa na Al-Bukhārī na Muslim.

Na ma-'Ulamā wameafikiana kwamba mwenye kutamka maneno ya Ukafiri kwa Istihizai (kwa mzaha), amekwisha Kufuru. Je, itakuwaje hukmu kuhusu mtu mwenye kudhihirisha kufru kwa sababu ya khofu na tamaa/uroho wa mambo ya kidunia?[335]

Na nitataja baadhi ya dalili katika hilo, bi idhniLlaah.

---

**335** Shaykh Sālih Al-Fawzān anasema: Kwa hiyo kwa ufupi, wale wanaofanya kufr hawapindukii katika hali nne:

a) Anaamini ndani ya Moyo wake kile anachokisema. Hakuna shaka juu ya ukafiri wake (Riddah).

b) Haamini ndani ya Moyo wake kile anachokisema, lakini hakulazimishwa kusema hivyo. Lakini amesema hivyo kwa sababu tu ya tamaa yake ya maisha ya dunia, au kuwaridhisha watu na kupatana nao (kuwa nao vizuri ili kutogombana nao). Hivyo kwa hakika mtu huyu ni Kāfir kwa mujibu wa Āyah ya Qur-ān

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اسْتَحَبُّوا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا عَلَى الْآخِرَةِ

**"Hivyo kwa sababu wao wamestahabu uhai wa dunia kuliko wa Aakhirah"**

Na vivyo hivyo hiyo ndio hukm ya mtu mwenye kufanya Kufr au Shirk, ili aishi vizuri na watu (awaridhishe) – hata kama hapendi kufr wala Shirk, na haiamini; lakini anafanya hivyo kwa ajili tu ya mapenzi ya nchi yake, mali yake, au Jamaa zake.

c) Anatamka maneno ya Kufr kwa mzaha/Istihizai, kwa mchezo – kama ilivyoonekana katika mlolongo uliopita. [Tazama Tafsīr ya Āyah katika At-Tawbah : 65 – 66]

d) Anasema au kufanya kufr kwa sababu amelazimishwa (amekirihishwa), si kwa kuwa anapenda, hali ya kuwa moyo wake uko madhubuti katika Īmān na Tawhīd. Kwa hiyo huyu ndiye mtu ambaye atasamehewa, alikirihishwa.

Lakini katika hali tatu za mwanzo, mtu anakuwa Kāfir, kama invyodhihirika kutokana na Āyah. Na hii inawa*radd* wale wanaosema kuwa mtu hawezi kukufurishwa, hata kama aongee kufr au afanye vitendo vya kufr, mpaka yajulikane yaliyomo katika moyo wake. Na hii ni kauli mbaya inayopingana na Qur-ān na Sunnah. Na, kauli hii ni ya Murji'ah Wazushi." "Sharh Kashf Ash-Shubuhāt" (163 – 164).

## DALILI DHIDI YA MWENYE KUSHIRIKIANA NAO

### Dalili ya kwanza.

Kauli ya Allaah Ta'ālā:

وَلَن تَرْضَىٰ عَنكَ الْيَهُودُ وَلَا النَّصَارَىٰ حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمْ

**"Na hawatoridhika nawe Mayahudi wala Manaswaara mpaka ufuate mila zao."**[336]

Kwa hiyo yeye Allaah Ta'ālā anatujulisha sisi kwamba Mayahudi na Wakristo, na vilevile Mushrikūn, hawataridhika na Mjumbe wa Allaah SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam mpaka atakapofuata Dini yao, na kukiri kwamba wako katika haqq.

Kisha Anasema :

قُلْ إِنَّ هُدَى اللَّهِ هُوَ الْهُدَىٰ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَاءَهُم بَعْدَ الَّذِي جَاءَكَ مِنَ الْعِلْمِ مَا لَكَ مِنَ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ

**"Sema: 'Hakika mwongozo wa Allaah ndio mwongozo (pekee).' Na ukifuata hawaa zao baada ya yale ambayo yaliyokujia katika elimu, basi hutopata kutoka kwa Allaah mlinzi yeyote wala mwenye kunusuru."**[337]

Na katika Āyah nyingine:

إِنَّكَ إِذًا لَّمِنَ الظَّالِمِينَ

**336** Al-Baqarah : 120

**337** Al-Baqarah : 120

**“Hakika hapo utakuwa miongoni mwa Dhālimīn [338] (madhalimu).”[339]**

Kwa hivyo kama Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) angefuata Dini yao – kwa nje tu, bila kuamini kwa moyo [340], tena pasipo na khawf kutokana na uovu wao na pasi na *Mudāhanah* – angekuwa miongoni mwa *Dhālimīn*. Je, vipi yule mwenye kudhihirisha kuwa waabudu makaburi (*Qubūr*) [341] na *Qibāb*, kwamba wako katika haqq na Uongofu wa sawa? Hakika, hawawezi kuridhika isipokuwa kwa mambo haya!

---

**338** Neno hili linamaanisha “Wale wenye kufanya dhulmah (kudhulumu) – yaani ukandamizaji, kufanya maovu, n.k. Na aina mbaya zaidi ya dhulmah imetajwa katika Āyah

إِنَّ الشِّرْكَ لَظُلْمٌ عَظِيمٌ

**“Hakika shirki ni dhulma kubwa mno!” [Luqmān : 13]**

Na pia katika Āyah

وَلَا تَدْعُ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكَ وَلَا يَضُرُّكَ فَإِن فَعَلْتَ فَإِنَّكَ إِذًا مِّنَ الظَّالِمِينَ

**“Na wala usiombe badala ya Allaah visivyokufaa wala visivyokudhuru. Na ukifanya, basi hakika utakuwa miongoni mwa madhalimu.” [Yūnus : 106]**

Na pia katika Āyah

وَمَن لَّمْ يَحْكُم بِمَا أَنزَلَ اللَّهُ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ

**“Na yeyote asiyehukumu kwa yale Aliyoyateremsha Allaah, basi hao ndio madhalimu.” [Al-Mā’idah : 45]**

**339** Al-Baqarah : 145

**340** Kwa kuwa amepata ‘Ilm kutoka kwa Allaah, itakuwa ni vigumu (haiwezekani) Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) kuamini Dini isiyokuwa ya Uislam.

**341** Makaburi, Mapango, Makaburi makubwa (yalopambwa), n.k.

## <u>Dalili ya Pili</u>.

Kauli ya Allaah Ta'ālā:

وَلَا يَزَالُونَ يُقَاتِلُونَكُمْ حَتَّىٰ يَرُدُّوكُمْ عَن دِينِكُمْ إِنِ اسْتَطَاعُوا وَمَن يَرْتَدِدْ مِنكُمْ عَن دِينِهِ فَيَمُتْ وَهُوَ كَافِرٌ فَأُولَٰئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ

**"Na wala hawatoacha kukupigeni vita mpaka wakutoeni katika Dini yenu (Uislam) wakiweza. Na atakayeritadi miongoni mwenu kutoka Dini yake, akafariki hali ya kuwa ni kafiri, basi hao zimeporomoka 'amali zao katika dunia na Aakhirah. Na hao ni watu wa motoni, wao humo ni wenye kudumu."**[342]

Kwa hiyo Allaah Ta'ālā Anatuambia kuwa makuffār hawatakoma (hawataacha) kupigana na Waislam mpaka watakapowatoa katika Dini yao kama wataweza kufanya hivyo.

Na Allaah hakuruhusu kuridhiana na makuffār kwa ajili ya mtu kukhofia maisha yake, mali, na utukufu. Badala yake Ametufahamisha kuwa yeyote mwenye kuridhika nao baada ya kuwa wameshampiga vita – ili kuepusha madhara – huyo atakuwa *murtadd*. Hivyo akifa katika *Riddah* hii baada ya *Mushrikūn* kwishampiga, basi atakuwa katika watu wa Moto ambao watakuwa humo Milele.

Je, vipi mtu anayewaridhia *Mushrikūn* bila hata kupigwa vita? Kama hamna udhru kwa yule mwenye kuwaridhia baada ya kwisha kupigwa – basi unatambua kuwa mwenye kuwaendea na kupupia kuridhiana nao bila khofu yoyote wala mapigano – basi hao hawastahili kabisa kupata udhru; na kwamba wao ni *makuffār, murtaddīn*.

---

**342** Al-Baqarah : 217

**Dalili ya Tatu.**

Ni kauli yake Tabāraka wa Ta'ālā:

لَّا يَتَّخِذِ الْمُؤْمِنُونَ الْكَافِرِينَ أَوْلِيَاءَ مِن دُونِ الْمُؤْمِنِينَ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَلَيْسَ مِنَ اللَّهِ فِي شَيْءٍ إِلَّا أَن تَتَّقُوا مِنْهُمْ تُقَاةً

**"Waumini hawawafanyi makafiri kuwa Awliyā'** [343] **kuwa(marafiki) wandani badala ya Waumini. Na atakayefanya hivyo, basi hatokua na chochote mbele ya Allaah, isipokuwa mkiwa mnaogopa khatari kutoka kwao."**[344]

Kwa hiyo Allaah Mtukufu amewapiga marufuku (amewakataza) Waumini kuwafanya makuffār ni *Awliyā'*, marafiki, na wenza badala ya Waumini – hata kama wanawaogopa (kutokana na shari yao). Kisha anasema kwamba yeyote atakayefanya hivyo "basi hatokua na chochote mbele ya Allaah" (hatonusuriwa/ hatosaidiwa na Allaah kwa lolote): Kwa maneno mengine, hatakuwa katika *Awliyā'* wa Allaah walioahidiwa kunusuriwa (kukombolewa) huko Aakhirah. "Isipokuwa mkiwa mnaogopa khatari kutoka kwao.": Na ni kwamba mtu amebanwa (wamemkabili kisawa-sawa), na haiwezekani kuwa mkali kwao, na hivyo -

---

**343** Awliyā' : Marafiki, Washirika, Wasaidizi, Wafuasi, n.k. Umoja wake ni Walī : Rafiki, n.k.

**344** Āl 'Imrān : 28

akaonyesha mapenzi/urafiki nao [345], hali ya kuwa moyo wake bado umethibiti katika *Baghdhā'* na *'Adāwah* [346], akisubiri kikwazo kiishe – na kikiisha, anarejea katika *Baghdhā'* na *'Adāwah*.

---

**345** Lakini hii haina maana kwamba inaruhusiwa kuwasaidia Makuffār dhidi ya Waislam (Mudhāharah). Kwani Ikrāh (kulazimishwa), ikiwa ni kulazimishwa kweli, basi inaruhusiwa kusema maneno ya Kufr, na kufanya vitendo vya Kufr – alimuradi tu haihusishi kumdhuru Muislam Mwingine; Na kama inahusisha kumdhuru Muislam mwingine, basi hairuhusiwi kwa mujibu wa Ijmā' – kwa sababu mtu haruhusiwi kumuua nduguye Muislam kwa ajili ya (kuikoa) nafsi yake. An-Nawawī (RahimahuLlaah) anasema, "Lakini kumuua (Muislam), hairuhusiwi hata kama ni kwa Ikrāh – kwa mujibu wa Ijmā'." [Al-Minhāj Sharh Sahīh Muslim Ibn Al-Hajjāj 18/16 – 17]. Ibn Rajab Al-Hanbalī (RahimahuLlaah) amesema, " Ma-'Ulamā wameafikiana juu ya ukweli kuwa ikiwa mtu amekirihishwa (analazimishwa) kumuua Muislam - basi bado (hata kwa hali hiyo) hairuhusiwi kumuua. Kwa sababu (atakuwa) amechagua kumuua mtu huyo mwingine ili kunusuru maisha yake asiuawe. Na hili lina Ijmā' ya Wanazuoni kwamba ni Kuvuka mpaka." [ Jāmi' Al-'Ulūmi Wal-Hikam 2/371 ]. Shaykh Al-Islām Ibn Taymiyyah (RahimahuLlaah) amezungumzia kuhusu wale wanaolazimishwa na Tatars kuwasaidia dhidi ya Waislam, " Hata kama atalazimishwa kupigana (dhidi ya Waislam) wakati huu wa fitnah, bado hairuhusiwi yeye kupigana. Badala yake, ni Wajib juu yake kuziharibu silaha zake, na kuwa na Subira mpaka atakapokufa Shahīd… Hakuna shaka kuwa ni wajib juu yake kutopigana, kama atalazimishwa kuhudhuria ( kuwepo katika uwanja wa vita) – hata kama huenda Waislam watamuua. Kwa hakika yeye haruhusiwi kumuua Muislam mwingine kwa mujibu wa Ijmā'. Hivyo ikiwa atalazimishwa na kutishiwa kwamba atauawa asipomuua Muislam mwingine – kadhalika bado hairuhusiwi kwake yeye kumuua Muislam ili yeye asiuliwe. Hairuhusiwi kumdhulumu mtu [Muislam] ili yeye asiuawe." [Majmū' Al-Fatāwā 28/538 – 539]. Pia tazama mwisho wa Sharh ya "Kashf Ash-Shubuhāt" ya Shaykh 'Alī Al-Khudhayrī iitwayo "At-Tawdhīh Wa At-Tatimmāt", kwani amefafanua hili kwa kina.

**346** Baghdhā : Chuki. 'Adāwah : Ukali, Uadui. Kama inavyoonekana katika Āyah:

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَآءُ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ

**"Kwa yakini mna kigezo kizuri kwa Ibraahiym na wale walio pamoja naye, walipowaambia watu wao: "Hakika sisi tumejitenga nanyi na yale mnayoyaabudu badala ya Allaah, tunakukanusheni, na umedhihirika baina yetu na baina yenu uadui na bughudha abadi mpaka mumuamini Allaah Pekee." [Al-Mumtahinah : 04]**

Je, vipi anayewafanya wao ni *Awliyā'* badala ya Waumini bila sababu (udhru) yoyote – isipokuwa tu amekhiyari maisha haya ya Dunia badala ya yale ya Aakhirah, na kwa sababu amewaogopa Mushrikūn, badala ya kumuogopa Allaah? Allaah hajawafanyia wao Khawf kuwa ndiyo udhru wenye kukubaliwa. Badala yake, Allaah Ta'ālā Anasema:

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ الشَّيْطَانُ يُخَوِّفُ أَوْلِيَاءَهُ فَلَا تَخَافُوهُمْ وَخَافُونِ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ

**"Hakika huyo ni shaytwaan anawakhofisha marafiki wake wandani (yaani Mushrikūn). Basi msiwakhofu, na nikhofuni Mimi mkiwa ni Waumini."[347]**

## Dalili ya Nne.

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن تُطِيعُوا الَّذِينَ كَفَرُوا يَرُدُّوكُمْ عَلَىٰ أَعْقَابِكُمْ فَتَنقَلِبُوا خَاسِرِينَ

**"Enyi walioamini! Mkiwatii wale waliokufuru watakurudisheni nyuma juu ya visigino vyenu, kisha mtageuka mkiwa wenye kukhasirika."[348]**

---

**347** Āl 'Imrān : 175. Na pia Anasema,

فَلَا تَخْشَوُا النَّاسَ وَاخْشَوْنِ وَلَا تَشْتَرُوا بِآيَاتِي ثَمَنًا قَلِيلًا

**"Basi msiwaogope watu, bali Niogopeni Mimi, na wala msibadilishe Aayaat Zangu kwa thamani ndogo." [Al-Mā'idah : 44]**

Hii ni *Radd* ya wazi kutoka katika Qur-ān dhidi ya wale wanaoruhusu kuuza Āyah za Allaah kwa ajili ya Khofu na hawaa za Dunia. Na endelea kuirudia-rudia Āyah hii mara nyingi, na utatambua uovu wa *Qusūriyyah* na *Murji'ah*.

**348** Āl 'Imrān : 149

Hivyo Allaah Ta’ālā amebainisha kwamba Waumin wakiwatii Makuffār, basi hakuna shaka kwamba watawarudisha nyuma juu ya visigino vyao (na kutoka) katika Uislam. Kwa sababu hakika, hawaridhiki nao kwa lolote lisilokuwa kufr.

Na amebainisha kuwa ikiwa watafanya hivyo, watakuwa ni wenye hasara hapa Duniani na Aakhirah, na hakuruhusu kuwaridhia na kuwatii wao kutokana na khawf inayotokana nao.

Na hii ndiyo hali ilivyo sasa, hawaridhiki na wale wenye kukubaliana nao mpaka wathibitishe kwamba wako katika haqq, wadhihirishe Uadui na Chuki dhidi ya Waislam, na wasitishe misaada kwao.[349]

Kisha Allaah Anasema:

بَلِ اللَّهُ مَوْلَاكُمْ وَهُوَ خَيْرُ النَّاصِرِينَ

**“Bali Allaah ndio *mawlā* [350] (Mola Mlinzi) wenu. Naye ni Mbora kabisa wa wenye kunusuru.”[351]**

Kwa hiyo Allaah anatujulisha kuwa Allaah ni mawlā wa Waumini na ni msaidizi wao, na kwamba yeye ni mbora wa wenye kunusuru. Kwa hiyo kwa kumtii yeye Allaah na kuwa chini ya Tā’ah yake ni sadaka tosha na yatosha dhidi ya Tā’ah kwa Makuffār.

Ole kwa waja! Wale wanaoijua Tawhīd na wamelelewa katika Tawhīd na wameichukua kuwa ni Dini kwa muda tu; Vipi watoke katika Tā’ah ya Rabb wa Walimwengu, msaidizi aliye bora kabisa – na kuingia katika tā’ah ya Qibāb na watu wake; na wameridhika na hili kwa kubadilishana na Tā’ah ya Yule ambaye katika mkono wake kuna Ufalme wa Kila Kitu?

---

**349** Na hii ndiyo hali ilivyo sasa – Mayahudi na Wavamizi, hawaridhiki na Waislam mpaka wahakikishe kuwa Mayahudi na Wavamizi wako katika haki isiyo na kikomo, wanadhihirisha chuki na Uadui dhidi ya Mujāhidīn na kukata misaada juu yao. Ili waritadd, na kutoka katika *Uislam*.

**350** Mlezi, Rabb (bwana), Msaidizi, Mlinzi.

**351** Āl ‘Īmrān : 150

بِئْسَ لِلظَّالِمِينَ بَدَلًا

**"Ubaya ulioje mbadala kwa madhalimu."[352]**

## Dalili ya Tano.

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

أَفَمَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَ اللَّهِ كَمَن بَاءَ بِسَخَطٍ مِّنَ اللَّهِ وَمَأْوَاهُ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ

**"Je, aliyefuata radhi za Allaah ni kama aliyestahiki ghadhabu kutoka kwa Allaah?! Na makazi yake ni Jahannam; na ubaya ulioje mahali pa kuishia."[353]**

Kwa hiyo Allaah Ta'ālā amebainisha kuwa hawako sawa – yule mwenye kufuata radhi za Allaah na yule mwenye kufuata (mwenye kustahiki) ghadhabu (laana) za Allaah na ambaye siku ya Qiyāmah mafikio yake yatakuwa katika moto wa Jahannam.

Hapana shaka kuwa kuelekeza 'Ibādah kwa Ar-Rahmān [354] Pekee na kuitetea, na mtu huyo kuwa katika watu wa 'Ibādah – ni katika (mambo yenye) Radhi za Allaah. Na hapana shaka kuwa kuelekeza 'Ibādah kwa Qibāb na Wafu, na kutetea mambo haya, na kuwa katika watu wenye kufanya haya – ni katika mambo yenye Kumuudhi Allaah.[355]

---

**352** Al-Kahf : 50. Ole wao wanadamu! Namna gani watu ambao mwanzo waliifahamu Tawhīd na walilelewa katika Tawhīd na waliichukua kama Dīn yao kwa muda mrefu kiasi hicho; Jinsi gani walivyoondoka katika Ulinzi wa Rabb wa Walimwengu, Mbora wa Wasaidizi, na wakaenda katika ulinzi wa Msalaba na Wavamizi… ni biashara mbaya ilioje kwa *Murtaddīn*…

**353** Āl 'Imrān : 162

**354** Moja ya Majina ya Allaah, linalomaanisha "Mpole, mwenye Huruma, Mwenye Rahmah".

**355** Na pamoja na hili, hakuna shaka kuwa Kuelekeza 'Ibādah kwa Viongozi na Mayahudi na Wavamizi, kuwasaidia watu hawa, na kuwa upande wao dhidi ya Muwahhidīn – hiki ni kitu kinachomuudhi Allaah.

Kwa hivyo hawako sawa mbele ya Allaah wale wenye kutetea (kuipigania) Tawhīd yake, na Da'wah yake kwa Ikhlāsw, na ni *Waumini* – (hawa hawafanani) na wale wenye kutetea Shirk na (kutetea) kuwaomba Wafu, na ni *Washirikina*.

Hivyo wakisema "(udhru wetu ni kwamba) Tunaogopa!" Patasemwa kwao "Mmedanganya!" Na pia "Allaah hajafanya khawf kuwa ni sababu ya kufuata yale yenye kumuudhi YEYE na kuacha yale yenye kumridhisha YEYE. Na wengi katika watu wa upotevu huacha kufuata haqq kwa sababu ya khofu (uoga) kwamba watapoteza mambo yao ya Kidunia; lakini bado wanaijua haqq na wanaiamini [356] haqq hiyo [357] – lakini pamoja na haya, hawakuwa ni Waislam."

**Dalili ya Sita.**

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

إِنَّ الَّذِينَ تَوَفَّاهُمُ الْمَلَائِكَةُ ظَالِمِي أَنفُسِهِمْ قَالُوا فِيمَ كُنتُمْ

**"Hakika wale ambao Malaika wamewafisha, hali wamejidhulumu nafsi zao (kwani waliishi miongoni mwa *Mushrikūn* ingawa Hijrah [358] ilikuwa ni Wajib kwao); (Malaika) watawaambia: "Mlikuwa katika hali gani?"** [359]

---

**356** Neno la Kiarabu lililotumika ni "Ya'taqidūn" – Limetokana na maneno " 'Aqīdah na I'tiqād".

**357** Kama Allaah anavyosema kuhusiana na Fir'awn kuwakataa Mūsā na Hārūn ('Alayhimus-Salām):

وَجَحَدُوا بِهَا وَاسْتَيْقَنَتْهَا أَنفُسُهُمْ ظُلْمًا وَعُلُوًّا فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِينَ

**"Wakazikanusha kwa dhulma na majivuno na hali kuwa nafsi zao zimeziyakinisha. Basi tazama vipi ilikuwa hatima ya mafisadi (Makuffār, Watenda Maovu)." [An-Naml: 14]**

**358** Hijrah: (**Tanbihi ya Mfasiri**) Kuhama na kuwagura Mushrikīn

**359** An-Nisā' : 97

Kwa maneno mengine "Mlikuwa katika hali gani?" "Mlikuwa katika kundi gani? Kundi la Waumini, au Kundi la Mushrikīn?"

Hivyo kwa kuwa hawakuwa katika Kundi la Waislam, walitoa udhru kwamba walikuwa ni madhaifu na Wenye kukandamizwa (kunyanyaswa); Lakini Malaika hawakuwapa wao udhru (hawakukubali udhru huo walioutoa) – na wakawaambia:

أَلَمْ تَكُنْ أَرْضُ اللَّهِ وَاسِعَةً فَتُهَاجِرُوا فِيهَا فَأُولَئِكَ مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ وَسَاءَتْ مَصِيرًا

**"Je, kwani ardhi ya Allaah haikuwa ya wasaa mkahajiri? Basi hao makazi yao yatakuwa ni Jahannam, na uovu ulioje mahali pa kuishia."[360]**

Na hapana yeyote mwenye akili timamu atakuwa na shaka kwamba watu wa mataifa ambayo yanapigana na Waislam wako pamoja na Mushrikīn, katika makundi yao na katika jamā'ah (jamii) zao.

Ingawa Āyah iliteremshwa ikiwalenga baadhi ya watu wa Makkah waliosilimu, lakini (hawakufanya Hijrah) hawakuhājir [361]. Kwa hiyo pindi Mushrikīn walipotoka kwenda Badr, waliwalazimisha waislam hawa kuungana katika safu zao; Kwa hivyo, kwa khofu (nao) walitoka wakaenda (Badr pamoja na Mushrikīn).

---

**360** An-Nisā' : 97. Na Āyah nyingine inayohusiana,

يَا عِبَادِيَ الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ أَرْضِي وَاسِعَةٌ فَإِيَّايَ فَاعْبُدُونِ

**"Enyi waja Wangu walioamini! Hakika ardhi Yangu ni pana, basi Mimi Pekee Niabuduni." [Al-'Ankabūt : 56]**

**361** Kama katika Āyah:

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَلَمْ يُهَاجِرُوا مَا لَكُم مِّن وَلَايَتِهِم مِّن شَيْءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُوا

**"Na wale walioamini lakini hawakuhajiri, hamna nyinyi wajibu wa kuwalinda lolote mpaka wahajiri." [Al-Anfāl : 72]**

Hivyo Waislam (waliohājir kwenda Madīnah) waliwaua (waislam hawa ambao hawakuhājir) siku ya Badr, na baada ya kutambua kwamba wamekwisha waua walihuzunika sana, na wakasema "Tumewaua ndugu zetu!" Kwa hiyo Allaah akateremsha Āyah hii kuhusu wao [362].

Kwa hivyo vipi watu wa mataifa, wale ambao wako katika Uislam, kisha wakaivua imani yao katika shingo zao na wakaonyesha ridhaa kwa watu wa Shirk kuhusiana na Dini yao, na wakaingia katika Tā'ah yao, na wakawapa wao makazi na wakawatetea, na wakawatenga (wakawahama) watu wa Tawhīd, na wakafuata njia nyingine isiyo ya watu Tawhīd, na wakawaona wao kwamba Wamekosea, na ikasambaa miongoni mwao (Mushrikīn) wakiwaapiza, wakiwatukana, wakiwakashifu, na wakiwakebehi wao kwa sababu tu wako imara katika Tawhīd yao na wenye Subira katika hilo na juu ya Jihād katika njia yake; Na wakawasaidia wao (Mushrikīn) dhidi ya Watu wa Tawhīd – tena kwa kujitolea, siyo kwa kulazimishwa; Kwa hiyari yao, na si kwa kukandamizwa?

Kwa hiyo hawa wanastahili zaidi "kukufurishwa" – na wanastahili zaidi kutupwa Motoni – kuliko wale ambao hawakufanya Hijrah kwa sababu ya kukamatana kwao mno na majumba yao tena pasi na khawf kutokana na makuffār, na ambao walijiunga na jeshi kwa kulazimishwa na kwa kukhofia.

---

**362** Imesimuliwa na Al-Bukhārī (4596, 7085), An-Nasā'ī katika kitabu chake "As-Sunan Al-Kubrā" – "Kitāb At-Tafsīr", kama ilivyo katika "Tuhfat Al-Ashrāf" (5/166), At-Tabarī katika Tafsīr yake (5/234), Al-Bayhaqī katika kitabu chake "As-Sunan Al-Kubrā" (9/12), At-Tabarānī katika "Al-Awsat" na Ibn Rāhawayh na Al-Ismā'īlī na Ibn Al-Mundhir kama ilivyo katika "Fat-h Al-Bārī" (8/263), Ibn Abī Hātim na Ibn Mardawayh kama ilivyo katika "Ad-Durr Al-Manthūr" (2/206), Al-Bazzār katika Musnad yake kama ilivyo katika "Mujma' Az-Zawā'id" (7/10) cha Al-Haythamī.

Na mtu akiuliza "Je, haikuwa *Ikrāh* [363] ndiyo udhru kwa wale walio uliwa siku ya Badr, (*Ikrāh*) Iliyowafanya wao wakatoka (wakishirikiana na *Mushrikīn* dhidi ya Waislam)?"

Kisha patajibiwa "Haukukubaliwa udhru wao kwa kuwa hawakuwa na sababu (hiyo) mwanzo wa jambo, wakati walipokhiyari kuishi miongoni mwa makuffār, kwa hiyo hawapewi udhru kwa hilo kwa sababu ya Ikrāh, kwa kuwa wao wenyewe ni sababu ya hilo (yaani wao ndiyo waliochagua kuwa miongoni mwa Mushrikīn mwanzo), kwani waliishi nao na wakaacha Hijrah (kutokana na uamuzi wao)."

**Dalili ya Saba.**

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِي الْكِتَابِ أَنْ إِذَا سَمِعْتُمْ آيَاتِ اللَّهِ يُكْفَرُ بِهَا
وَيُسْتَهْزَأُ بِهَا فَلَا تَقْعُدُوا مَعَهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُوا فِي حَدِيثٍ غَيْرِهِ
إِنَّكُمْ إِذًا مِّثْلُهُمْ

**"Na kwa yakini Amekwishakuteremshieni katika Kitabu kwamba mnaposikia Aayaat za Allaah zinakanushwa na zinafanyiwa istihzai, basi msikae pamoja nao mpaka waingie katika mazungumzo mengineyo. Au sivyo mtakuwa kama wao."**[364]

---

**363** Kulazimishwa, Kutwezwa / Kushindwa nguvu, Kushurutishwa.

**364** An-Nisā' : 140

Hivyo Allaah Tabāraka wa Ta'ālā anasema kwamba ameteremsha amri juu ya Waumini, katika kitabu[365], kwamba pindi wanaposikia kitabu cha Allaah kikikanushwa na kutukanwa, hawatakiwi kukaa nao watu hao mpaka watakapobadili mazungumzo yao; na kwamba yeyote atakaye kaa pamoja na wale wenye kuzikanusha (kuzikufuru) Āyah za Allaah na kuzikebehi, wakati wa kufr na istihizai zao - basi mtu huyo atakuwa kama wao. Na hakubagua (hakutofautisha) baina ya *Khā'if* [366] au mtu yeyote mwingine isipokuwa *Mukrah*.

Haya ni wakati walipokuwa wote wako katika nchi (mji) moja wakati wa mwanzo wa Uislam. Je, vipi yule ambaye yuko katika wasaa (popote aweza kwenda), Heshima, na kuna nchi nyingi za Kiislam – na kisha anawakaribisha makuffār na wenye kuzifanyia Istihizai Āyah za Allaah kuja katika miji yake, na akawakaribisha (akawaridhia) kama washirika, jamaa, na marafiki; Na anasikia kufr zao na kebehi zao na anaridhika nazo – na anawafukuza watu wa Tawhīd, na anawaweka mbali?![367]

---

**365** Makatazo ambayo Āyah hii inayarejelea ni:

وَإِذَا رَأَيْتَ الَّذِينَ يَخُوضُونَ فِي آيَاتِنَا فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُوا فِي حَدِيثٍ غَيْرِهِ وَإِمَّا يُنسِيَنَّكَ الشَّيْطَانُ فَلَا تَقْعُدْ بَعْدَ الذِّكْرَىٰ مَعَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ

**"Na unapowaona wale wanaoshughulika kupiga porojo katika Aayaat Zetu; basi jitenge nao mpaka watumbukie kwenye mazungumzo mengineyo. Na kama shaytwaan akikusahaulisha, basi baada ya kukumbuka, usikae pamoja na watu madhalimu." [Al-An'ām : 68]**

Rejea katika "Tafsīr Al-Qr-ān Al-'Adhīm" ya Ibn Kathīr (1/567).

**366** Mtu mwenye *Khawf*.

**367** SubhānaLlāh! Ni kama vile Imām alikuwa anazungumzia zama hizi – kuhusu wale wenye kuwaomba Mayahudi na Wavamizi kuja katika ardhi ya Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), na kuwataka waikalie Peninsula ya Arabia, na kuwataka wao Wawaue Muwahhidīn…

**<u>Dalili ya Nane</u>.**

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا الْيَهُودَ وَالنَّصَارَىٰ أَوْلِيَاءَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَإِنَّهُ مِنْهُمْ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ

**"Enyi walioamini! Msifanye Mayahudi na Manaswara *awliyā'* (marafiki wandani). Wao kwa wao ni awliyā' (marafiki wandani). Na yeyote atakayewafanya awliyā (marafiki wao wandani); basi hakika yeye ni miongoni mwao. Hakika Allaah Haongoi watu Dhālimīn [368] (madhalimu)."[369]**

Kwa hivyo Allaah Mtukufu amewakataza Waumini kuwafanya Mayahudi na Wakristo Awliyā'.

---

**368** Swahabah aitwaye Hudhayfah (RadhiyaLlaahu 'Anhu) amesema, "Kila mmoja wenu anatakiwa kuogopa kwamba anaweza kuwa Yahudi au Mkristo pasipo kujijua", na kisha akasoma "**Na yeyote atakayewafanya Awliyā' (marafiki wao wandani); basi hakika yeye ni miongoni mwao.**" Rejea katika "Ad-Durr Al-Manthūr" (3/100).

**369** Al-Mā'idah : 51. Katika Āyah ya 52  53, Allaah anafafanua zaidi,

فَتَرَى الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يُسَارِعُونَ فِيهِمْ يَقُولُونَ نَخْشَىٰ أَن تُصِيبَنَا دَائِرَةٌ... وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا أَهَٰؤُلَاءِ الَّذِينَ أَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ إِنَّهُمْ لَمَعَكُمْ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فَأَصْبَحُوا خَاسِرِينَ

**"Basi utawaona wale ambao katika nyoyo zao mna maradhi (ya unafiki) wanakimbilia kwao wakisema: Tunakhofu isitusibu mgeuko… Na wale walioamini wanasema: Je, hawa ndio wale (Wanafiki) ambao waliapa kwa Allaah kwa viapo vyao vya nguvu, kwamba hakika wao wapo pamoja nanyi (Enyi Waislam)?" Zimeporomoka 'amali zao, na wamekuwa wenye kukhasirika."**

Na amesema kwamba yeyote miongoni mwa Waumini atakayeshirikiana nao, basi naye ni Miongoni mwao [370]. Na kadhalika hukmu hiyo hiyo inatumika kwa atakayeshirikiana na makuffār, katika Majusi na Waabudu Masanamu – atakuwa katika Wao.

Na kama mtu atabisha kwamba, kuelekeza 'Ibādah kwa Qibāb na Kuwaomba Wafu siyo Shirk – na kwamba watu wenye kufanya hivyo siyo Mushrikūn; basi jambo lake limeshadhihirika [371] na upuuzi wake na Kufr yake imeshabainika.

Na Allaah Tabāraka wa Ta'ālā hajatofautisha baina ya Khāif na wengine tofauti na yeye. Badala yake Allaah Ta'ālā amebainisha [372] kwamba wale wenye maradhi katika nyoyo zao hufanya hivyo kutokana na khofu ya kupata madhara [373].

---

**370** Kuhusu Āyah "**Na yeyote atakayewafanya Awliyā' [Tawallī]; basi hakika yeye ni miongoni mwao.**" [Al-Mā'idah : 51] – Al-'Allāmah Ibn Hazm (RahimahuLlaah) anasema katika "Al-Muhallā" (11/138); "Ni sahihi kwamba Āyah hii yatakiwa ichukuliwe kwa udhahri wake, yaani kwamba ni Kāfir miongoni mwa makundi ya Makuffār; na hii ni haqq, hakuna Waislam (hata) wawili watapingana na jambo hili."

**371** Kwa kujadili badala ya wale wanaoabudu asiyekuwa Allaah, anakuwa miongoni mwa Awliyā'.

**372** Katika Al-Mā'idah : 52, Allaah anasema kuhusu wao,

فَتَرَى الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يُسَارِعُونَ فِيهِمْ يَقُولُونَ نَخْشَىٰ أَن تُصِيبَنَا دَائِرَةٌ

**"Basi utawaona wale ambao katika nyoyo zao mna maradhi (ya unafiki) wanakimbilia kwao wakisema: Tunakhofu isitusibu mgeuko."**

**373** Tena, Imām anafafanua kuwa Uoga na Khawf si nyudhr, lakini bado Wenye kushirikiana na Makuffār wanakanusha (wanakataa), ambayo ni radd ya wazi dhidi ya Murji'ah wa sasa…

Na kadhalika hii ndiyo hali ya wale *Murtaddīn* – walioogopa madhara. Na chochote kilichosalia katika nyoyo zao kuhusu Īmān juu ya Ahadi ya kweli ya Allaah ya kuwapa Ushindi Watu wa Tawhīd kiliondolewa [374] . Kwa hiyo walifanya haraka na kuwakimbilia watu wa Shirk, kwa khofu ya madhara.

Allaah Ta'ālā amesema,

فَعَسَى اللَّهُ أَن يَأْتِيَ بِالْفَتْحِ أَوْ أَمْرٍ مِّنْ عِندِهِ فَيُصْبِحُوا عَلَىٰ مَا أَسَرُّوا فِي أَنفُسِهِمْ نَادِمِينَ

**"Basi asaa Allaah Akaleta ushindi au jambo (jengine) litokalo Kwake; wakawa wenye kujuta kwa waliyoyaficha katika nafsi zao."[375]**

**<u>Dalili ya Tisa</u>.**

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

تَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ أَنفُسُهُمْ أَن سَخِطَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِي الْعَذَابِ هُمْ خَالِدُونَ

**"Utawaona wengi miongoni mwao (Mayahudi) wanawafanya awliyā' (marafiki wandani) wale waliokufuru. Ubaya ulioje yale yaliyowatangulizia nafsi zao, (ndipo ikawa) kwamba Allaah Amewaghadhibikia na katika adhabu wao ni wenye kudumu."[376]**

---

**374** Na inajulikana kuwa Kulazimishwa hakubadili Īmān ndani ya Moyo (kama vile Kupenda Uislam, na Kuchukia Ukafiri, n.k) – Hivyo yatakiwa iwe wazi zaidi kwamba "Khawf" tu ya kawaida haibadili Īmān katika moyo. Kwa hiyo mtu anayewaogopa Makuffār huenda akawa bado "anapenda Uislam" na "Kuchukia Ukafiri" – lakini Imām anawaona wao kuwa ni "Murtaddīn" kwa sababu Īmān yao inapotea wanaposhirikiana na Makuffār dhidi ya Waislam.

**375** Al-Mā'idah : 52

**376** Al-Mā'idah : 80

Kwa hivyo Allaah Ta'ālā ameweka wazi kwamba kuwa tu na Muwālāt [377] na Kuffār kunapelekea kupata laana (ghadhabu) ya Allaah na kudumu katika Adhabu (ya moto wa Jahannam)[378], hata kama mtu huyo ni *khāif*. (Hakuna mwenye udhru katika hukmu hii) Isipokuwa *Mukrah*, kwa sharti zake (halisi).

Je, vipi hili (la kuwapenda) lingejumuisha pamoja na kufru ya wazi na uadui wake dhidi ya Tawhīd na watu wake, kuungana na kushirikiana kuondoa 'Ibādah ya Allaah pekee, na kuimarisha kuabudiwa kwa Asiyekuwa Allaah?[379]

---

**377** (Muwālāt) Kilugha: Urafiki, Kufanya Urafiki, Ushirikiano, Tā'ah, n.k.

**378** Ingawa kuna tofauti ndogo kilugha, ma-Īmām wametofautisha kati ya "Tawallī" na "Muwālāt". Tazama "Awthaq 'Urā Al-Īmān" (133), na "Ad-Durar As-Saniyyah" (5/201).

Muwālāt iliyotajwa katika sentensi hii ya mwisho iko katika maana ya Kilugha, siyo maana yake ya ki-Sharī'ah. Katika Sharī'ah, ma-Īmām wametofautisha maana ya maneno haya mawili– Tawallī maana yake "Tā'ah, ushirikiano, n.k.); Ilihali Muwālāt maana yake "Urafiki, kufanya Urafiki, n.k."

Hivyo, Muwālāt ni ya Ujumla zaidi, ilihali Tawallī ni maalumu kabisa. Yatakiwa izingatiwe kuwa kila aina ya Tawallī ni Muwālāt; lakini si kila aina ya Muwālāt ni Tawallī. Pia rejea katika Kiambatanisho mwishoni mwa tafsiri hii, kiitwacho "Mpaka baina ya Muwālāt na Tawallī". **Tanbihi:** Kuna rai kwamba aina hii ya maneno si sawa, na kwamba maneno na vitendo ambavyo vinaonekana kuwa ni Muwālāt Sughrā, au Ushirika Mdogo, si Muwālāt hasa. Wanaoshikilia msimamo huu wanasema kuwa watu walipoanza kuita vitendo hivi Muwālāt au Tawallī, hapo kulikuwa na haja ya kuyatofautisha kutokana na kauli na vitendo ambavyo vinamtoa mtu katika Uislam, hivyo utofautishaji kati ya Muwālāt na Tawallī ulianzishwa. Mjadala zaidi juu ya hili utazungumzwa katika kipengele "Mpaka baina ya Muwālāt na Tawallī".

**379** Na vipi kuhusu kushirikiana na kuwasaidia katika Kutokomeza Sharī'ah ya Allaah – Qur-ān na Sunnah – na kusaidia kuimarisha sheria inayopinga Sharī'ah yake Allaah – kama sheria za Kutungwa na Watu, au Yāsiq?

**Dalili ya Kumi.**

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

وَلَوْ كَانُوا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالنَّبِيِّ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْهِ مَا اتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَاءَ وَلَٰكِنَّ كَثِيرًا مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ

**"Na lau wangelikuwa wanamwamini Allaah na Nabiy (Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na yale yaliyoteremshwa kwake, wasingeliwafanya hao (makuffār) awliyā' (marafiki wandani), lakini wengi miongoni mwao ni mafasiki."**[380]

Hivyo Allaah Ta'ālā ametaja kwamba *Muwālāt* na makuffār ni kitu kinachobatilisha Īmān juu ya Allaah, Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), na yale yaliyoteremshwa kwake. Kisha Allaah akasema kuwa sababu ya hilo (kwamba waliwafanya vipenzi makuffār) ni kwa sababu ya ukweli kwamba wengi wao ni *Mafāsiq*. Na hakutofautisha baina ya aliyeogopa madhara na yule ambaye hakuogopa. Na hivi ndivyo ilivyo hali ya *Murtaddīn* hii leo – kabla ya *Riddah* yao, wengi wao walikuwa ni Mafāsiq. Basi hilo (la Ufasiq) liliwapelekea kushirikiana na *makuffār*, na ku*ritadd* katika Uislam. *Wa na'ūdhu biLlaahi mindhālika!*

**380** Al-Mā'idah : 81

## Dalili ya Kumi na Moja.

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

وَإِنَّ الشَّيَاطِينَ لَيُوحُونَ إِلَىٰ أَوْلِيَائِهِمْ لِيُجَادِلُوكُمْ وَإِنْ أَطَعْتُمُوهُمْ إِنَّكُمْ لَمُشْرِكُونَ

**"Na hakika mashaytwaan wanadokeza marafiki wao wandani wabishane nanyi. Na mtakapowatii hakika mtakuwa washirikina."[381]**

Na Āyah hii iliteremshwa wakati *Mushrikūn* walipowaambia Waislam "Mnakula katika vile mlivyoviua, lakini hamli katika vile Alivyoviua Allaah?" Kwa hiyo Allaah aliteremsha Āyah hii.[382]

Hivyo ikiwa mtu aliyewatii *Mushrikīn* kwa kuhalalisha *Maytah* (nyamafu), alikuwa *Mushrik* – bila kutofautisha ni *Khā'if* au ni mtu mwingine tofauti, isipokuwa *Mukrah*; Je, vipi mtu anayewatii wao katika kuhalalisha *Muwālāt* [383] wao, kuwa pamoja nao, kuwasaidia, kushuhudia/kukiri kwamba wapo katika haqq, kuhalalisha umwagaji wa damu za Waislam na (kuzitwaa) Mali zao, na Kujitenga na jamaa ya Waislam na kujiunga na jamaa ya *Mushrikīn*?!

Hakika hao ni wenye Kufr na Shirk (mbaya) zaidi kulinganisha na wale waliokubaliana nao katika kuhalalisha *Maytah*.

---

**381** Al-An'ām : 121

**382** Imesimuliwa na Ibn 'Abbās (RadhiyaLlaahu 'Anhumā), Mtazame Abū Dāwūd katika "Sunan" yake (2818), An-Nasā'ī katika "Al-Mujtabā" (7/237), At-Tirmidhī katika "Al-Jāmi'" na amesema: "Hasan Gharīb" (3069), Al-Hākim katika "Al-Mustadrak" (4/233), At-Tabarī katika Tafsīr yake (8/17), Al-Bayhaqī katika "As-Sunan Al-Kubrā" (9/241); na Al-Furyābī, Ibn Abī Shaybah, 'Abd Ibn Humayd, Ibn Al-Mundhir, Ibn Abī Hātim, An-Nuhās, Abū Ash-Shaykh, Ibn Mardawayh, na At-Tabarānī kama inavyoonekana katika "Ad-Durar As-Saniyyah" (3/43).

**383** Hivyo kumbuka swali hili na majibu yake – Ewe ndugu yangu katika Tawhīd! Ni nini hukmu ya wale ambao wanaruhusu *Mudhāharah* kwa Makuffār kwa ajili tu ya "Khawf"?

## Dalili ya Kumi na Mbili.

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ الَّذِي آتَيْنَاهُ آيَاتِنَا فَانسَلَخَ مِنْهَا فَأَتْبَعَهُ الشَّيْطَانُ فَكَانَ مِنَ الْغَاوِينَ

**"Na wasomee (ee Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) habari za yule Tuliyempa Aayaat (hoja, dalili) Zetu; Lakini akajivua nazo na shaytwaan akamfuata na akawa miongoni mwa waliopotoka."**[384]

Na Āyah hii ilitermshwa kuhusu Mchamungu na 'Ālim (Mwanazuoni) mtukufu wakati wa zama za Wana wa *Isrāil*, ambae jina lake lajulikana kama Bal'ām [385]. Alikuwa akifahamu *Al-Ism Al-A'dham.*[386]

Ibn Abī Talhah [387] amesimulia kutoka kwa Ibn 'Abbās (RadhiyaLlaahu 'Anhu): Pindi Mūsā 'Alayhis-Salām alipowajia wao – kwa maneno mengine alipowajia Jabbārīn [388], watoto wa ammi zake na watu wake wakamjia na wakamwambia "Hakika Mūsā 'Alayhis-Salām ni mtu mwenye nguvu, na anao wanajeshi wengi. Na ikiwa atatuvamia sisi, atatuangamiza. Basi mwombeni Allaah na Muombeni YEYE atukinge dhidi ya Mūsā pamoja na wale walio pamoja naye." Basi Bal'ām akajibu: "Hakika nikiomba dhidi ya Mūsā nitaharibikiwa hapa Duniani na Aakhirah." Lakini waliendelea kumshawishi mpaka alipowaombea (badala yao) dhidi ya Mūsā. Hivyo Allaah alimtupilia mbali licha ya wema aliokuwa akiutenda;

---

**384** Al-A'rāf : 175

**385** Bal-'ām Ibn Bā'ūrā, na mahala pengine "Bal-'am" bila Alif. Na mahala pengine, Bal-'ām Ibn 'Āmir.Tazama Tafsīr ya At-Tabarī (13/257), na Al-Hākim katika "Al-Mustadrak" (2/325).

**386** Kilugha "Jina adhimu/tukufu" (la Allaah).

**387** Yeye ni Abū Al-Hasan 'Alī Ibn Sālim, mtumishi wa Ibn 'Abbās (RahimahumuLlaah). Amefariki mwaka 143. Tazama "At-Taqrīb" (402).

**388** Kilugha, "Watu wenye Nguvu sana". Watu hawa wametajwa katika Āyah za Al-Mā'dah : 20 – 26.

nayo ni kauli YAKE **'Lakini akajivua nazo na shaytwaan akamfuata na akawa miongoni mwa waliopotoka.'** [389]

Na Ibn Zayd [390] amesema "Matamanio yake na mawazo yake yalikuwa yako kwa watu wake."- yaani wale waliopigana dhidi ya Mūsā 'Alayhis-Salām na watu wake.

Hivyo Allaah Ta'ālā ametaja suala la Msaliti huyu aliyezitelekeza Āyah za Allaah; baada ya kuwa Allaah ameshampatia yeye, japokuwa alizifahamu na alikuwa miongoni mwa watu wake (wenye kuzisoma na kuzifanyia kazi) – 'lakini kisha alizitupa' yaani aliacha kuzifanyia kazi Āyah hizo. Na palisemwa kwamba 'Kuzitelekeza (kuziacha) kwake Āyah za Allaah' maana yake kuwasaidia *Mushrikūn* na kuwaungamkono kwa rai zake, kwa kuomba Du'ā dhidi ya Mūsā 'Alayhis-Salām pamoja na ma-Swahabah wake kuwa Allaah awageuze /awaepushe na watu wake, kutokana na *khawf* yake na huruma kwa watu wake;

---

**389** Imesimuliwa na Ibn Al-Mundhir, na Ibn Abī Hātim, kama ilivyo katika "Ad-Durr Al-Manthūr" (3/145), kutoka kwa Ibn 'Abbās (RadhiyaLlaahu 'Anhumā). Al-Hāfidh Ibn Kathīr (RahimahuLlaah) anasema katika Tafsīr yake (2/65), "Haya ndiyo maarufu kuhusiana na sababu (sabab) ya kuteremshwa Āyah hii. Na ajabu, yuko mbali, amekosea mtu anayedai kuwa "Alipewa Utume, lakini aliutupa." **Tanbihi**: Sanad inayomuhusisha 'Alī Ibn Abī Talhah kutoka kwa Ibn 'Abbās ni dhaifu, kwani 'Alī Ibn Abī Talhah hakuwahi kukutana na Ibn 'Abbās. Ibn Hajar anasema katika "Taqrīb At-Tahdhīb" (4754): "'Alī Ibn Abī Talhah Sālim, alikuwa mtumishi wa watoto wa Al- Abbās. Aliishi huko Homs. Amesimulia kutoka kwa Ibn Abbās kama *Mursal* na hakukutana naye." Pia ametaja katika "Tahdhīb At-Tahdhīb" (474), alipokuwa akiwataja wale waliosimulia kutoka kwa Ibn Abbās, amesema: "Na 'Alī Ibn Abī Talhah kama *Mursal*." Pia , Ibn Hajar (RahimahuLlaah) amesema katika "Fat-h Al-Bārī" (7/189), "Na Ibn Mardawayh amesimulia kwa sanad yenye nguvu, kutoka kwa 'Abdullāh Ibn 'Amr Ibn Al-'Ās kuwa amesema kuhusu kauli yake Allaah: **"Na wasomee (Ewe Muhammad SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) habari za yule Tuliyempa Aayaat (hoja, dalili) Zetu; Lakini akajivua nazo**" Akasema: "Iliteremshwa kuhusu Umayyah Ibn Abī As-Salt."

**390** Yeye ni 'Abdur-Rahmān Ibn Zayd Ibn Aslam Al-'Adawī. Amefariki mwaka 182. Tazama "At-Taqrīb" (340).

Japokuwa aliifahamu haqq na alikuwa na hakika nayo, aliizungumza, na aliikiri haqq hiyo, na alimwabudu Allaah. Lakini Tā'ah yake kwa watu wake na Jamaa zake na matamanio yake, na kujishika kwake na Dunia, kulimzuilia yeye na kushikamana na haqq – na hii ilikuwa ni *"Kuzitelekeza Āyah za Allaah"*

Na haya ndiyo yaliyopo kwa wale *Murtaddīn*, na huenda ni mabaya zaidi. Kwa sababu hakika Allaah alishawateremshia wao Āyah zake zenye amri ya Tawhīd, kulingania katika njia ya Allaah pekee pasi na Washirika; Na makatazo ya Kumshirikisha yeye Allaah na kulingania kwa asiyekuwa Allaah; Na amri ya Muwālāt na Waumini, kuwapenda na kuwasaidia, kushikamana kisawa-sawa na kamba ya Allaah wote kwa pamoja, kuwa pamoja na Waumini; Na amri ya chuki (na uadui) dhidi ya *Mushrikīn*, kuwachukia, kupigana Jihād dhidi yao, na kuwatenga; Na amri ya kuyavunja Masanamu, kuondoa zinaa (umalaya na Ukahaba), Ndoa za Jinsia moja, na vitu vyote viovu. Na wanafahamu na wanakubali hilo (kwamba sharī'ah/amri hizi zinatoka kwa Allaah), lakini wanaziacha/wanazitelekeza zote. Hakika hawa wanastahili zaidi kupewa jina la "Utelekezaji wa Āyah za Allaah." Wanastahili zaidi *Kufr* na *Riddah* kuliko Bal'ām – au (kwa uchache sana) wako kama yeye [391].

---

**391** Na hii ndiyo halisi halisi iliyoka kwa tawala/Serikali zilizo ritadd za zama hizi, bali ni mbaya zaidi.

## Dalili ya Kumi na Tatu.

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

وَلَا تَرْكَنُوا إِلَى الَّذِينَ ظَلَمُوا فَتَمَسَّكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ اللَّهِ مِنْ أَوْلِيَاءَ ثُمَّ لَاتُنصَرُونَ

**"Na wala msielemee kwa wale waliodhulumu utakuguseni moto, na hamtokuwa na walinzi badala ya Allaah, kisha hamtonusuriwa."**[392]

Kwa hivyo Allaah Ta'ālā amesema kwamba kuwafuata (kuwaheshimu na kuwanyenyekea) Wafanya maovu miongoni mwa *Makuffār* na *Madhālim* inapelekea kuugusa (kuuingia) Moto; na Allaah hakutofautisha baina ya mwenye *khawf* miongoni mwao ama vinginevyo – isipokuwa *Mukrah*.

Je, vipi mtu anayewaelekea wao kwa kuwafanya ndiyo njia yake ya maisha, au kama ndiyo wenye mawazo mazuri (washauri wake); na akawasaidia kwa chochote awezacho katika mali na ushauri; na anatamani (anapenda) kuona *Tawhīd* pamoja na watu wake inakoma (inapotea), na anatamani kuwaona watu wa *Shirk* wakiwavamia (na kuwatawala watu wa Tawhīd)? Hakika hii ni katika *Kufr* na kuwaelekea *Mushrikīn* kwa hali ya juu kabisa!

---

**392** Hūd : 113

## **Dalili ya Kumi na Nne.**

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

مَن كَفَرَ بِاللَّهِ مِن بَعْدِ إِيمَانِهِ إِلَّا مَنْ أُكْرِهَ وَقَلْبُهُ مُطْمَئِنٌّ بِالْإِيمَانِ وَلَٰكِن مَّن شَرَحَ بِالْكُفْرِ صَدْرًا فَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ مِّنَ اللَّهِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اسْتَحَبُّوا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا عَلَى الْآخِرَةِ وَأَنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ

**"Atakayemkufuru Allaah baada ya Īmān yake - isipokuwa yule aliyekirihishwa (kukanusha Dini ya Kiislamu) na huku moyo wake umetua juu ya Īmān - lakini aliyekifungulia kifua chake ukafiri [393], basi hao juu yao ni ghadhabu kutoka kwa Allaah na watapata adhabu kuu.**

**Hivyo kwa sababu wao wamestahabu uhai wa dunia kuliko wa Aakhirah; na kwamba Allaah Haongoi watu makafiri."[394]**

Kwa hiyo Allaah Aliweka Hukmu isiyobadilika – Kwamba yeyote atakayeigeuzia Dini mgongo wake akaielekea kufr (akakufuru), basi yeye ni Kāfir. Bila kujali ikiwa ana udhru wa *khawf* ya uhai wake, mali yake, familia yake, au la. Na au awe alikufuru kwa hali zote, kwa ndani (kwa moyo) au kwa nje (kwa vitendo, si kwa moyo); Au awe alifanya kufru kwa vitendo vyake na maneno yake, au kwa kimojawapo bila kingine, au awe alifanya kufru pasi na matamanio au kwa matamanio yake ili kupata thamani ya kidunia kutoka kwa *Mushrikīn*;

---

**393** Shaykh Al-Islām Ibn Taymiyyah (RahimahuLlaah) amesema kuhusu hili, "Yeyote mwenyekutamka kufr pasipo kulazimishwa kutamka, kwa hakika amekifungulia kifua chake Ukafiri." "Majmū' Al-Fatāwā" (7/599). Na katika (7/220) anasema, "Yeyote mwenye kufanya Kufr pasipo kukirihishwa kufanya hivyo, kwa hakika amekifungulia kifua chake Kufr."

**394** An-Nahl : 106 - 107

Anakuwa *Kāfir* kwa kila hali na namna yoyote – isipokuwa *Mukrah*. Na yeye kwa lugha yetu ni *'Maghsūb.'* [395]

Kwa hiyo mtu akilazimishwa kufanya *Kufr*, na akaambiwa "(Fanya) Kufuru! La si hivyo tutakuua, au tutakutesa" Au *Mushrikīn* wakamchukua na kumtesa (sana) – na hawezi kuondokana na adhabu hii isipokuwa kwa kukubaliana nao; Basi ni ruhusa yeye kukubaliana nao kwa nje tu (kwa vitendo na maneno) – kwa shart kwamba Moyo wake utuwe katika *Īmān* – yaani moyo wake uthubutu katika Īmān na uamini katika Īmān. Lakini yeye akikubaliana nao kwa Moyo, basi yeye ni *Kāfir* – hata kama ni *Mukrah*.

Na yaliyodhahiri kutoka katika maneno ya *Imām* Ahmad [396] (RahimahuLlaah), ni kwamba katika hali ya kwanza, hatakuwa ni *Mukrah* – labda *Mushrikīn* wawe wamemtesa. Kwa sababu Yahyā Ibn Ma'īn [397] aliingia kwake (kwa Imām Ahmad) wakati alipokuwa mgonjwa [398], (Yahyā) akamtolea salām lakini hakumjibu salām yake.

---

**395 I**metokana na neno "Ghasaba Yaghsibu" – linalomaanisha "Lazimisha, kandamiza, shinikiza, ghusubu (pokonya), vamia, baka, shinda/dhibiti n.k." Na Maghsūb ni mtu ambaye "amelazimishwa, amekandamizwa, ameshinikizwa, ameshindwa nguvu, n.k." Kwa mujibu wa Wataalamu wa Lugha: "Mtu ambaye amelazimishwa kufanya jambo asilolipenda kwa kushindwa nguvu (kudhibitiwa) na kushurutishwa". Tazama "Lisān Al-'Arab" na Al-Misbāh Al-Munīr" (2/729)

**396** Yeye ni Shaykh Al-Islām, Abū 'Abdillāh, Ahmad Ibn Muhammad Ibn Hanbal Ibn Hilāl Ibn Asad Ash-Shaybānī Al-Marwazī. Aliishi Baghdād, na amefariki mwaka 241. Tazama "At-Taqrīb" (14).

**397** Yeye ni Abū Zakariyyā Yahyā Ibn Ma'īn Ibn 'Awn Al-Ghatfānī, Imām wa Jarh na Ta'dīl. Amefariki mwaka 233. Tazama "At-Taqrīb" (597)

**398** Wakati wa fitnah aliyokumbana nayo Imām Ahmad (RahimahuLlaah), wanafunzi wake wengi wa karibu na ma-'Ulamā wenzake walikuja kwake kumkumbusha kwamba inaruhusiwa kudhihirisha kufr kwa maneno ili mtu kununsuru maisha yake. Hii ni moja ya matukio ambayo aliombwa kufanya hivyo.

Kwa hiyo Yahyā akaanza kumnasihi akimwambia: "Hadithi ya 'Ammār [399] (Ewe Ahmad)! Na Allaah Amesema **'isipokuwa yule aliyekirihishwa (kukanusha Dini ya Kiislamu) na huku moyo wake umetua juu ya Īmān.'** Hivyo Ahmad akageuza uso wake upande mwingine; Yahyā akashangaa 'Anakataa udhru?!' Wakati alipokuwa Yahyā anaondoka Imām Ahmad akasema 'Anatumia hadithi ya 'Ammār kama dalili, na *hadithi* ya 'Ammār ni "Niliwapitikia (*Mushrikīn*) walipokuwa wakikutukana wewe (Ewe Mjumbe wa Allaah) – basi nikawakataza (kutoa matusi hayo), kisha wakanitesa..." Na wewe pamesemwa kukuambia

---

**399** Tukio lake limenukuliwa na At-Tabarī (14/184), Al-Hākim katika "Al-Mustadrak" (2/357) na Adh-Dhahabī amesema kuwa ni "Sahīh", Al-Bayhaqī katika "As-Sunan Al-Kubrā" (8/208), Abū Nu'aym katika "Al-Hilyā" (1/140), Ibn As-Sa'd katika "At-Tabaqāt" (3/249), 'Abdur-Razzāq kutoka kwa Is-hāq Ibn Rāhawayh kama inavyoonekana katika "Nasb Ar-Rāyah" (4/159), Ibn Abī Hātim, Ibn Mardawayh, Ibn Al-Mundhir na Ibn 'Asākir kama ilivyo katika "Ad-Durr Al-Manthūr" (4/132), na kitabu chake "Al-Matālib Al-'Āliyah (3/347), 'Abd Ibn Humayd, Al-Fākihī, Ibn Sīrīn, Abū Al-Mutawakkil na Qatādah kama ilivyoandikwa na Al-Hāfidh Ibn Hajar katika "Fat-h Al-Bārī" (12/312), na Al-Hāfidh amesema katika "Al-Isābah" (7/65), "Ni Ijmā' kuwa Āyah **"isipokuwa yule aliyekirihishwa (kukanusha Dini ya Kiislamu) na huku moyo wake umetua juu ya iymaan**", imeteremshwa kuhusu 'Ammār." Ufupisho wa Rejea zote zilizoajwa hapo juu unapatikana katika tafsiri ya kitabu "Rijāl Hawl Ar-Rasūl – (166 – 167): "'Ammār hakuwahi kabisa kuhisi kuangamia isipokuwa siku hiyo ambapo Watesi wake walitumia ushetani wao wote wa jinai na unyanyasaji. Walimchoma ngozi yake kwa moto, wakamlaza katika mchanga wa moto wa Jangwani chini ya mawe ya moto, wakamzamisha katika maji mpaka alipopumua kwa tabu na mpaka vidonda vyake na majeraha yalipochunika. Siku hiyo alipozimia kwa vitisho walimwambia, "Tamka neno zuri (isifie) kuhusu miungu yetu." Wakaendelea kusema maneno ambayo aliendelea kuyasema pasipo kutambua alichokuwa akikisema.

Alipozinduka kidogo baada ya kuzimia (kukosa fahamu) kutokana na mateso yao, akakumbuka alichokisema na aliudhika sana kuhusu hilo. Kosa hili likawa baya sana kwake na akahisi kuwa ni dhambi isiyosameheka, ambayo inahitaji adhabu. Muda mchache tu baadaye hisia zake za ukosaji zikampelekea yeye kuumia sana kiasi ambacho mateso ya Mushrikīn yalikuwa kwake ni baraka na faraja." Kisha baadaye, Allaah akateremsha Āyah hizi kuhusu kumsamehe *Mukrah*.

‘Tunataka kukutesa.’”[400] Hivyo Yahyā akasema “Naapa Wallaahi! Sijapata kuona mtu yeyote chini ya mbingu ya Allaah anayefahamu vizuri Dini ya Allaah kuzidi wewe.”[401]

Kisha Allaah Ta’ālā Anasema kuwa wale *Murtaddīn*, waliozifungulia Nyoyo zao *kufr*, japokuwa wanaijua haqq vizuri; na kwamba walisema “Hatukufanya hivi isipokuwa kutokana na *Khawf* “ – Lakini bado **“… hao juu yao ni ghadhabu kutoka kwa Allaah na watapata adhabu kuu.”**

Kisha Allaah Ta’ālā Anasema kwamba sababu ya *Kufr* hii pamoja na adhabu ya Milele – si kwa sababu waliiamini Shirk; wala si kwa sababu ya kutoijua *Tawhīd*; wala si kwa sababu ya kuichukia *Dīn*; wala si kwa sababu ya Kuipenda *Kufr*… Lakini, ni kwa sababu tu ya thamani ndogo miongoni mwa thamani ndogo za Dunia, ambayo aliipendelea zaidi kuliko Dini na Radhi za Rabb wa Walimwengu.[402]

Vilevile Allaah Anasema,

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اسْتَحَبُّوا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا عَلَى الْآخِرَةِ وَأَنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ

**“Hivyo kwa sababu wao wamestahabu uhai wa dunia kuliko wa Aakhirah; na kwamba Allaah Haongoi watu *makafiri*.”** [403]

---

**400** Yaani ‘Ammār (RadhiyaLlaahu ‘Anhu) kwa hakika aliteswa , na Imām Ahmad alikuwa asema kuwa wao wenyewe hawakuwa katika hali hiyo, lakini walitishwa tu. Kwa hiyo vitisho tu siyo Ikrāh inayokubalika katika kufanya kufr. Rejea katika maneno ya Imām Hamad Ibn ‘Atīq (RahimahuLlaah) katika kipengele cha “Ma-Imām wa Najd dhidi ya Murji’ah”.

**401** Tukio hili limenukuliwa na Ibn Abī Ya’lā katika “At-Tabaqāt” (1/404), na Ibn Al-Jawzī katika “Manāqib Al-Imām Ahmad” kutoka kwa Abū Bakr Al-Mardhī (474).

**402** Ni *Radd* nyingine dhidi ya Mur-ji’ah wanaodai kuwa “Kupenda Uislam” na “Kuchukia Kufr” ni vikwazo vya Takfīr kwa Wenye kushirikiana na Makuffār. Na hawa Wapotevu waovu wanadai kuwa alimuradi sababu ya Mudhāharah ni kwa ajili tu ya “Sababu za Kidunia”, hakuwezi kukawa na Takfīr.

**403** An-Nahl : 107 - 109

Hivyo Allaah Ta'ālā amewafanyia wao *Takfīr* [404]. Na Amesema kwamba hatawaongoza, ingawa wanataka kujitetea na udhru kwamba walifanya hivyo bila matamanio ya *Dunia* [405].

Kisha Allaah Ta'ālā anasema kwamba hawa ni *Murtaddīn*, kwa sababu walikhiyari (maisha ya) *Dunia* badala ya *Aakhirah*; Hawa ni katika wale ambao Nyoyo zao, masikio na macho yao Allaah ameyatia vifuniko (ameyaziba), hivyo wao ni Watu wasiotambua (watu wasiojua/hawana akili). Tena akatuambia (sisi kuhusu) hali yao:

أَنَّهُمْ فِي الْآخِرَةِ هُمُ الْخَاسِرُونَ

**"Kwamba wao Aakhirah ni wenye kukhasirika."**[406]

## Dalili ya Kumi na Tano.

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

إِنَّهُمْ إِن يَظْهَرُوا عَلَيْكُمْ يَرْجُمُوكُمْ أَوْ يُعِيدُوكُمْ فِي مِلَّتِهِمْ وَلَن تُفْلِحُوا إِذًا أَبَدًا

**"Hakika wao wakikugundueni [407], watakupigeni mawe (mpaka mfe) au watakurudisheni katika mila zao; na hapo hamtofaulu abadani."**[408]

---

404 Yaani Allaah amewaita watu hao ni Makuffār – kama ilivyo katika kipande cha Āyah **"Na kwamba Allaah Haongoi watu *makafiri*."**

405 Na pengine utatambua kwamba ni kwa nini hawa Mur-ji'ah wa sasa nao pia ni Qusūriyyah.

406 An-Nahl : 109

407 Limetokana na neno "Dhahara Yadh-haru". Pia laweza kutafsiriwa kama "Wakikutambueni", kama ilivyofanywa na Hilāl au Khān.

408 Al-Kahf : 20

Kwa hiyo Allaah Ta'ālā amesema kuhusu watu wa Pangoni (As-hāb Al-Kahf), kuwa walisema kuhusu *Mushrikīn*, "Wakikushindeni na kukudhibiti, basi watakufanyieni kati ya mambo mawili:

1) Watakupigeni mawe. Watakuueni kwa namna mbaya kabisa, kuuawa kwa kupigwa mawe.

2) Au watakurudhisheni katika njia yao na *Dini* yao; na kisha katika hali kama hiyo hamtafuzu. Maana yake: Kama mtaridhika na *Dini* yao, baada ya kukushindeni na kukudhibitini, basi hapo hamtafanikiwa (hamtafaulu – yaani hamtaingia *Jannah*)."[409]

---

**409** Imām Ash-Shanqītī amesema katika Tafsīr yake ya Āyah hii: "Baadhi ya ma-'Ulamā wameonelea kutokana na Āyah hii kuwa udhru wa Ikrāh ni katika sifa maalum za Ummah huu, kwa sababu kauli yake Allaah kuhusu watu wa Panogni: **"Hakika wao wakikugundueni, watakupigeni mawe (mpaka mfe) au watakurudisheni katika mila zao"** iko wazi kuhusu kulazimishwa kwao na wao kufanya hivyo pasipokupenda (kwa kulazimishwa), licha ya hivi, Allaah anasema kuhusu wao, "**Na hapo hamtofaulu abadani."** Kwa hiyo hii inaonesha kuwa Ikrāh siyo udhr (sababu). Na maana hii imethibitishwa na hadithi ya Tāriq Ibn Shihāb kuhusiana na mtu ambaye aliingia motoni kutokana na kumtoa muhanga nzi wakati alipokuwa katika Ikrāh kwa ajili ya kukhofia kuuliwa, kwa sababu walimuua mwenzake aliyekataa kukitoa muhanga kitu chochote, hata nzi. "Na hii pia inaungwa mkono na "Dalīl Al-Khitāb" kwa maneno mengine "Mafhūm Al-Mukhālafah" katika kauli ya Mtume: "Hakika Allaah amenisamehe mimi pamoja na Ummah wangu kukosea, Kusahau, pamoja na yale waliyokirihishwa (waliyolazimishwa) kuyafanya." Hivyo inafahamika kutokana na kauli yake "amenisamehe mimi pamoja na Ummah wangu…" kwamba tofauti na ummah wake katika ummah zingine, Allaah hakuwasamehe kutokana na hilo. Na hadithi hii, japokuwa Imām Ahmad na Ibn Abī Hātim wamesema kuwa ina dosari, ma-'Ulamā wa zamani na wa sasa wameikubali, na imepata nguvu kutoka katika Qur-ān Tukufu na Sunnah (Hadithi) Sahīh. Lakini kwa Ummah huu, Allaah Ta'ālā ametaja wazi kabisa udhr wao wa Ikrāh, katika kauli yake: **"isipokuwa yule aliyekirihishwa (kukanusha Dini ya Kiislamu) na huku moyo wake umetua juu ya iymaan**" "Adhwā' Al-Bayān" : (4/72 – 73). Hadithi ya nyudhuru za aina tatu imesimuliwa na Ibn Mājah, Al-Hākim, Al-Bayhaqī, Ad-Dārqutnī, At-Tabarānī katika "Al-Kabīr" na katika "As-Saghīr". Imām An-Nawawī amesema ni "Hasan" kama ilivyotajwa katika "Jāmi' Al-'Ulūmi Wal-Hikam": uk. 350 na ameisahihisha Al-Albānī katika maelezo ya chini ya kitabu (footnotes) katika "Al-Mishkāt" (6264) na katika "'Irwā' Al-Ghalīl" (82). Na kadhalika imesahihishwa na Ahmad Shākir katika Tahqīq yake katika "Al-Ahkām" cha Ibn Hazm.

Kwa hiyo hii ndiyo hali ya yule mwenye kukubaliana nao baada ya kwisha kushindwa. Je, vipi yule mwenye kuridhiana nao na kuwatumia ujumbe kutoka mbali; na kuwakubalia lolote walitakalo bila kukirihishwa au kulazimishwa?! Na kubwa zaidi ya hili,

وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُم مُّهْتَدُونَ

**"Wanadhani kwamba wao wameongoka."**[410]

## Dalili ya Kumi na Sita.

Kauli Yake (Allaah Ta'ālā) :

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَعْبُدُ اللَّهَ عَلَىٰ حَرْفٍ فَإِنْ أَصَابَهُ خَيْرٌ اطْمَأَنَّ بِهِ وَإِنْ أَصَابَتْهُ فِتْنَةٌ انقَلَبَ عَلَىٰ وَجْهِهِ خَسِرَ الدُّنْيَا وَالْآخِرَةَ ذَٰلِكَ هُوَ الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ

**"Na miongoni mwa watu yuko anayemwabudu Allaah ukingoni. Inapompata kheri, hutumainika kwayo; Na inapompata mtihani hugeuka nyuma juu ya uso wake (kurudia kufru). Amekhasirika duniani na Aakhirah. Hiyo ndiyo khasara bayana."**[411]

Kwa hivyo Allaah Ta'ālā anasema "**Na miongoni mwa watu yuko anayemwabudu Allaah ukingoni"** yaani anayumbayumba katika ukingo (mpaka); **"Inapompata kheri**" – kama vile Ushindi, heshima (utukufu), Afya, wasaa, amani, nafuu (mwenye faraja), na mambo kama hayo; **"hutumainika kwayo**" – kwa maneno mengine huthubutu (huwa imara), na husema 'Hii ni dini nzuri (bora).. hatuoni chochote (katika dini hii) isipokuwa kheri (uzuri)'; **"Na inapompata mtihani**" – kamav ile wasiwasi (uoga), maradhi, umasikini, na mambo kama hayo; **"hugeuka nyuma juu ya uso wake (hurudi katika kufru)**" – kwa maneno mengine: *huritadd* (hukufuru) katika Dini yake, na hurudi nyuma kwa watu wake wa *Shirk*.

---

**410** Imechukuliwa kutoka katika Āyah ya Al-A'rāf : 30

**411** Al-Hajj : 11

Āyah hii inaendana kabisa na hali ya wale waliorudi nyuma katika Dini yao katika kipindi hiki cha *fitnah* [412]. Kwa sababu hakika, kabla ya hii *fitnah*, walimuabudu Allaah Ukingoni, kwa maana nyingine wakiyumbayumba katika ukingo. Hawakuwa katika wale waliomuabudu Allaah kwa ikhlāsw na msimamo. Kwa hivyo pindi fitnah ilipowakumba, walirudi nyuma (waliritadd) katika Dini yao na wakadhihirisha (wakaonyesha) *Muwāfaqah* na *Mushrikīn*; Na waliwapa Tā'ah; na waliacha makundi (jama'ah) ya Waislam na wakaungana na ya *Mushrikīn*. Hivyo watakuwa nao pamoja katika Aakhirah – kama ambavyo wako pamoja katika Dunia hii [413]. Hivyo waliipoteza Dunia hii na Aakhirah – na **"Hiyo ndiyo khasara bayana."**

Hivi (ndivyo walivyo), ingawa wengi wao wako katika raha (wameridhika), na adui hajawavuruga. Hata hivyo dhana yao juu ya Allaah ni mbaya. Basi wanadhani kwamba "Ataipa ushindi Bātil na watu wake, badala ya (kuipa Ushindi) Haqq na watu wake." Basi wataangamizwa kwa sababu ya Dhana zao mbaya dhidi ya Allaah, kama ambavyo Allaah Ta'ālā amesema kuhusiana na wale ambao humdhania Allaah dhana mbaya –

---

**412** Kilugha (*Fitnah* ni) "Mafarakano/Ugomvi, adha/maudhi, mabishano/migongano, majaribu n.k." Na kama ambavyo Imām anavyoielezea (kuwa ni) "Khawf, magonjwa, umasikini, n.k". Lakini katika maana yake ya Ki-sharī'ah pia inaweza kumaanisha Shirk, Kufr, au Bid'ah. Tazama "Tafsīr At-Tabarī" (2/194 – 195). Lakini hapa neno *Fitnah* limetumika kwa maana ya kilugha. Anazungumzia kuhusu vita iliyotokea wakati dola ya Ottoman ilipokalia miji ya Tawhīd, Peninsula ya Arabia.

**413** Hakika, kama ambavyo Murtaddīn hawa huwalinda na kuwakinga Wavamizi wa Kiyahudi hapa Duniani – Tunamuomba Allaah awajaalie Murtaddīn na Makuffār hawa waangamizane wao kwa wao ilihali wote wakiiungua katika moto.

وَذَٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ الَّذِي ظَنَنتُم بِرَبِّكُمْ أَرْدَاكُمْ فَأَصْبَحْتُم مِّنَ الْخَاسِرِينَ

**"Na hivyo dhana yenu mliyokuwa mkimdhania Rabb wenu, imekuangamizeni, mmekuwa miongoni mwa waliokhasirika!"[414]**

Hivyo, Ewe ambaye Allaah amekuthibitisha (amekuimarisha) juu ya Uislam – tahadhari isije ikakupata shaka ya aina yoyote katika moyo wako, au furaha yoyote ya mambo ya wale *Murtaddīn*, wala usifikiri kwamba kuonyesha *Muwāfaqah* (kukubaliana) na Tā'ah kwa *Mushrikīn* ni jambo zuri, kwa ajili tu ya watu fulani, mali, au vitu vyenye kuheshimiwa. Kwa sababu, kwa hakika *Shubhah* [415] hii ndiyo ambayo imewapoteza wengi wa mwanzo (waliopita) na pia wale waliowafuata wao – (ikawapepelekea) katika kumshirikisha Allaah; Lakini hata hivyo Allaah hakuwapa udhuru (hakuwasamehe) kutokana na hilo [416].

---

**414** Fussilat : 23. Na yafanana pia kama katika Āyah kuhusiana na Vita vya Al-Ahzāb:

إِذْ جَاءُوكُم مِّن فَوْقِكُمْ وَمِنْ أَسْفَلَ مِنكُمْ وَإِذْ زَاغَتِ الْأَبْصَارُ وَبَلَغَتِ الْقُلُوبُ الْحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِاللَّهِ الظُّنُونَا هُنَالِكَ ابْتُلِيَ الْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا زِلْزَالًا شَدِيدًا وَإِذْ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ مَّا وَعَدَنَا اللَّهُ وَرَسُولُهُ إِلَّا غُرُورًا

**"Walipokujieni (Mushrikūn) kutoka juu yenu, na kutoka chini yenu, na macho yalipokodoka, na nyoyo zikafikia kooni na mkamdhania Allaah dhana nyingi. Hapo ndipo Waumini walipojaribiwa na wakatetemeshwa tetemesho kali kabisa. Na pale waliposema wanafiki na wale ambao nyoyoni mwao mna maradhi: "Allaah na Rasuli Wake Hawakutuahidi isipokuwa ni ghururi tu." [Al-Ahzāb : 10 – 12]**

**415** *Shubhah* : Shaka, mjadala, wasiwasi, sio wazi. Wingi *Shubuhāt*.

**416** Na ni wazi kuwa shubhah hii bado inatumiwa na Murji'ah na Qusūriyyah – wote wanadai kuwa kufanya Mudhāharah "Kwa ajili tu ya baadhi ya watu, mali, au vitu vyenye kutukuzwa/ kuheshimiwa" siyo *Riddah*. Hakika maneno ya Salaf yanaonekana kama kwamba walikuwa wanazungumza mbele yetu hii leo…

Lakini wengi wao wanaijua Haqq na wanaiamini katika nyoyo zao – lakini bado wanaikumbatia *Shirk* kwa sababu ya *Nyudhuru Nane (zisizokubalika)* [417] ambazo zimetajwa na Allaah katika kitabu chake. Na Allaah Ta'ālā hatamsamehe yeyote kutokana na nyudhuru hizi, ikiwa zimejumuika zote kwa pamoja ama baadhi yake … hivyo Amesema:

قُلْ إِن كَانَ آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَاؤُكُمْ وَإِخْوَانُكُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ وَعَشِيرَتُكُمْ وَأَمْوَالٌ اقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَارَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسَاكِنُ تَرْضَوْنَهَا أَحَبَّ إِلَيْكُم مِّنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ وَجِهَادٍ فِي سَبِيلِهِ فَتَرَبَّصُوا حَتَّىٰ يَأْتِيَ اللَّهُ بِأَمْرِهِ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ

**"Sema: Ikiwa [1]baba zenu, [2]watoto wenu, [3]ndugu zenu, [4]wake (au waume) zenu, [5]jamaa zenu, [6]mali mliyoichuma, [7]biashara mnayoikhofia kuharibika kwake, na [8]majumba [418] mnayoridhika nayo, (Ikiwa vitu hivi) ni vipenzi zaidi kwenu kuliko Allaah na Rasuli Wake na kufanya *Jihaad* katika njia Yake; basi ngojeeni mpaka Allaah Alete Amri Yake (ya adhabu). Na Allaah Haongoi watu *mafasiki*."**[419]

---

**417** Ingawa kuna nyudhru zaidi ya nane (8) ambazo hazikubaliki, hizi ni maarufu.

**418** Iwe nyumba, kijiji, mji, taifa (nchi) – vyote vinajulikana kama "Majumba".

**419** At-Tawbah : 24

## Dalili ya Kumi na Saba.

Kauli yake Allaah Ta'ālā :

إِنَّ الَّذِينَ ارْتَدُّوا عَلَىٰ أَدْبَارِهِم مِّن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدَى الشَّيْطَانُ سَوَّلَ لَهُمْ وَأَمْلَىٰ لَهُمْ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا لِلَّذِينَ كَرِهُوا مَا نَزَّلَ اللَّهُ سَنُطِيعُكُمْ فِي بَعْضِ الْأَمْرِ وَاللَّهُ يَعْلَمُ إِسْرَارَهُمْ فَكَيْفَ إِذَا تَوَفَّتْهُمُ الْمَلَائِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَارَهُمْ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اتَّبَعُوا مَا أَسْخَطَ اللَّهَ وَكَرِهُوا رِضْوَانَهُ فَأَحْبَطَ أَعْمَالَهُمْ

**"Hakika wale walioritadi kurudi nyuma baada ya kuwa imeshawabainika uongofu, shaytwaan amewafanyia wepesi na akawarefushia matumaini ya uongo[420]. Hivyo kwa sababu wao wamewaambia wale waliokirihika yale Aliyoyateremsha Allaah: 'Tutakutiini katika baadhi ya mambo.' Na Allaah Anajua siri zao. Basi itakuwa vipi pale Malaika watakapowafisha wakiwapiga nyuso zao na migongo yao? Hivyo kwa sababu wao wamefuata ambayo yamemghadhibisha Allaah, na wakachukia radhi Zake, basi Akaziporomosha 'amali zao."[421]**

---

**420** Āyah hii imebainishwa na Āyah zingine kutoka katika Qur-ān.

فَلَوْلَا إِذْ جَاءَهُم بَأْسُنَا تَضَرَّعُوا وَلَٰكِن قَسَتْ قُلُوبُهُمْ وَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ فَلَمَّا نَسُوا مَا ذُكِّرُوا بِهِ فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ أَبْوَابَ كُلِّ شَيْءٍ حَتَّىٰ إِذَا فَرِحُوا بِمَا أُوتُوا أَخَذْنَاهُم بَغْتَةً فَإِذَا هُم مُّبْلِسُونَ

**"Basi kwa nini ilipowafikia adhabu Yetu wasinyenyekee? Lakini nyoyo zao zimekuwa ngumu na shaytwaan akawapambia yale waliyokuwa wakitenda. Waliposahau yale waliyokumbushwa nayo; Tuliwafungulia milango ya kila kitu (ya taanisi), mpaka walipofurahia kwa yale waliyopewa; Tukawachukua ghafla (kawaadhibu), basi mara wao wakawa wenye kukata tamaa." [Al-An'ām : 43 – 44]**

إِنَّ عِبَادِي لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَانٌ إِلَّا مَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْغَاوِينَ

**"Hakika waja wangu huna mamlaka nao isipokuwa ambaye atakayekufuata miongoni mwa wapotofu." [Ibrāhīm : 42]**

سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ وَأُمْلِي لَهُمْ إِنَّ كَيْدِي مَتِينٌ

**"Tutawavuta pole pole adhabuni kwa namna wasiyoijua. Na Ninawapa muhula, hakika mpango Wangu ni thabiti." [Al-Qalam : 44 – 45].**

**421** Muhammad : 25 - 28

Allaah Ta'ālā ametaja kuhusu wale wenye kurudi nyuma kwa visigino vyao, kwamba baada ya Haqq kuwabainikia wao – walikanusha wali*ritadd* pamoja na kuwa wana 'Ilm. Na 'Ilmu yao pamoja na *Riddah* haikuwanufaisha wao; na Shaytān aliwadanganya kwa ushawishi (upotofu) wake na upambaji wa vitendo vyao vya *Riddah*.

Hali kadhalika kwa *Murtaddīn* katika *fitnah* hii. Shaytān amewashawishi na akawadanganya wao kwa ghururi kwamba *Khawf* ni udhuru wa kufanya *Riddah*, na kwamba kutokana na wao kuijua haqq, kuipenda, na Kuishuhudia (kuikiri haqq hiyo) – kitendo chao [422] hakitawadhuru. Na wanasahau kwamba Mushrikīn wakubwa wengi wanaijua haqq, wanaipenda, na wanaikiri – lakini wameacha kuifuata na kuifanyia kazi kutokana na kuipenda kwao Dunia, na kwa sababu ya *Khawf* ya maisha(uhai), mali, chakula, au nyadhifa za Uongozi."[423]

Kisha Allaah Ta'ālā anasema **"Hivyo kwa sababu wao wamewaambia wale waliokirihika yale Aliyoyateremsha Allaah: 'Tutakutiini katika baadhi ya mambo."**

---

**422** Anamaanisha Mudhāharah – Ushirikiano na Makuffār dhidi ya Waislam.

**423** Kwani Allaah anasema,

بَشِّرِ الْمُنَافِقِينَ بِأَنَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا الَّذِينَ يَتَّخِذُونَ الْكَافِرِينَ أَوْلِيَاءَ
مِن دُونِ الْمُؤْمِنِينَ أَيَبْتَغُونَ عِندَهُمُ الْعِزَّةَ فَإِنَّ الْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا

**"Wabashirie wanafiki kwamba watapata adhabu iumizayo. Wale wanaofanya makafiri kuwa ni *Awliyā'* (marafiki wandani) badala ya Waumini. Je, wanatafuta utukufu kutoka kwao? Basi hakika utukufu wote ni wa Allaah Pekee." [An-Nisā' : 138 -139].**

Na katika Āyah,

وَلِلَّهِ الْعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَلَٰكِنَّ الْمُنَافِقِينَ لَا يَعْلَمُونَ

**"Na hali utukufu ni wa Allaah na wa Rasuli Wake na wa Waumini, lakini wanafiki hawajui." [Al-Munāfiqūn : 08]**

Kwa hiyo Allaah Ta'ālā anasema kuwa sababu ya yale yaliyowapelekea katika Riddah yao, na ghururi za Shaytān, na udhuru waliopewa – ilikuwa ni usemi wao kwa wale wenye kuchukia yale ambayo ameyateremsha Allaah: **'Tutakutiini katika baadhi ya mambo.'**

Hivyo yeyote ambaye ameahidi utii kwa *Mushrikīn* – wale wenye kuchukia aliyoyateremsha Allaah - katika baadhi ya mambo anakuwa *Kāfir*, hata kama hata timiza aliyowaahidi; Vipi hali ya mtu ambaye ameridhika na Mushrkīn - wale wenye kuchukia yale ambayo ameyateremsha Allaah – kuhusiana na Amri ya kuelekeza 'Ibādah Kwake peke yake bila Washirika, na kuacha 'Ibādah za Asiyekuwa Yeye, miongoni mwa Wapingaji, Tawāghīt, na Wafu; na kisha husema kwamba wako katika Uongofu, na *Muwahhidīn* wamo katika makosa kupambana (dhidi ya wenye kuwaabudu Tawāghīt); na husema kwamba kujisalimisha kwao na kuingia katika Dini yao ya Bātil ni Njia ya sawa?!

Hakika, watu hawa wanastahiki zaidi *Riddah* kuliko wale ambao wamewaahidi *Mushrikīn* Tā'ah katika baadhi ya mambo. Kisha Allaah Ta'ālā anatujuza sisi juu ya hali yao mbaya wakati wa vifo vyao, kwani Anasema "**Hivyo** ni" – akikusudia hali mbaya wakati wa kufa kwao; **"kwa sababu wao wamefuata ambayo yamemghadhibisha Allaah, na wakachukia radhi Zake, basi Akaziporomosha 'amali zao."**

Hakuna Muislam atakayetilia shaka kwamba Kuwafuata *Mushrikīn* na kuingia katika kundi lao; na kushuhudia kwamba wako katika haqq; kushirikiana nao katika kuiondosha *Tawhīd* na watu wake; na kusaidia *Qibāb*, Umalaya/Ukahaba, Usagaji (ndoa ya jinsia moja) – ni katika "Kufuata yale yenye kumghadhibisha Allaah na Kuchukia Radhi zake"- Ijapokuwa watadai kwamba ni kutokana tu na *Khawf*. Kwani, Kwa hakika Allaah hawasamehi watu wa *Riddah* kwa sababu ya *Khawf*. Badala yake Amekataza kuwakhofu wao [424] .

---

**424** Kama ilivyotangulia kusemwa kabla,

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ الشَّيْطَانُ يُخَوِّفُ أَوْلِيَاءَهُ فَلَا تَخَافُوهُمْ وَخَافُونِ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ

**"Hakika huyo ni shaytwaan anawakhofisha marafiki wake wandani. Basi msiwakhofu, na nikhofuni Mimi mkiwa ni Waumini."** [Āl- 'Imrān : 175]

Hivyo ni wapi hili hulinganishwa na wale ambao husema "Hapana ubaya wowote ulotokana nasi – (Bado) Tuko katika *Dini* yetu?"[425]

---

**425** Mufassir wa Zama, Imām Ash-Shanqītī (RahimahuLlaah) amesema katika *Adhwā' Al-Bayān*, katika Tafsīr yake ya Āyah hizi maalumu: "Kila Muislam anapaswa kujua kuwa katika kipindi cha zama hizi (Zamān), ni wajibu juu yake kuzingatia na kutafakari juu ya Āyah za Surat Muhammad – na kutahadhari sana na makemeo (maonyo) yake. Kwa sababu wengi wa wanaojinasibisha (Intisāb) na Uislam, pasi na shaka wameanguka katika makemeo haya makali. Makuffār wa Mashariki na Magharibi wanachukia (hawapendi) yaliyoteremshwa kwa Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), nayo ni Qur-ān na Ubainisho wake, Sunnah.Kwa hiyo kila anayewaambia Makuffār hawa, wenye kuchukia alichokiteremsha Allaah **'Tutakutiini katika baadhi ya mambo'** – basi imeingia (*Dākhil*) katika makemeo ya Āyah hii. Na wanaostahiki makemeo zaidi ya Āyah hizi kuliko hawa waliotajwa, ni wale ambao wanawaambia Makuffār **'Tutakutiini katika baadhi ya mambo'** kwa kufuata *Qawānīn Wadh'iyyah* (Sheria za Kutungwa na Binadamu) – wakiwatii wale ambao wanachukia aliyoyateremsha Allaah. Hivyo, hawa bila Shaka Malāikah watawapiga nyuso zao na migongo yao wakati nyoyo zao zinapotolewa. Na pia hakuna shaka kwamba, wamejitakia wenyewe Laana ya Allaah, na walichukia Kumridhisha Yeye Allaah. Hapana shaka kuwa Allaah atazijaalia 'Amali zao kuwa ni zenye kuharibika ( ni kama vumbi tu). Kwa hivyo jihadhari kwa kila aina ya tahadhari kuwa miongoni mwa wenye kusema **'Tutakutiini katika baadhi ya mambo'."**

## Dalili ya Kumi na Nane.

Kauli yake Allaah Ta'ālā:

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ نَافَقُوا يَقُولُونَ لِإِخْوَانِهِمُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ لَنَخْرُجَنَّ مَعَكُمْ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمْ أَحَدًا أَبَدًا وَإِن قُوتِلْتُمْ لَنَنصُرَنَّكُمْ وَاللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ

**"Je, huoni (Ewe Mtume SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) wale walionafiki wanawaambia ndugu zao (Ikhwān) [426], waliokufuru miongoni mwa Ahlil-Kitaabi: "(Wallaahi!) Mkitolewa bila shaka nasi tutatoka pamoja nanyi na wala hatutomtii yeyote abadani dhidi yenu. Na mkipigwa vita, bila shaka tutakunusuruni." Na Allaah Anashuhudia kwamba wao bila shaka ni waongo."[427]**

Hivyo Allaah Ta'ālā amejaalia muungano wa Udugu kati ya *Munāfiqīn* na *Makuffār*. Na ametufahamisha kuwa huwaambia kwa SIRI kuwa **"(Wallaahi!) Mkitolewa bila shaka nasi tutatoka pamoja nanyi" –** Yaani: Ikiwa Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) atakushindeni na akakufukuzeni katika mji wenu, nasi pia tutatoka pamoja nanyi; **"Na wala hatutomtii yeyote abadani dhidi yenu." –** Yaani: Hatutasikiliza (hatutakubali) neno la yeyote yule aliye dhidi yenu, wala hatutamtii yeyote aliye dhidi yenu; **"Na mkipigwa vita, bila shaka tutakunusuruni." -** Maana yake: Na kama Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) atapigana dhidi yenu, hakika tutakuungeni mkono (tutakusaidieni) na tutakuwa pamoja na nyinyi. Kisha Allaah Ta'ālā Anathibitisha kwamba wao ni waongo katika kauli yao hii.

---

**426** Neno "Ikhwān" linamaanisha "Ndugu". Shaykh Abū Muhammad Al-Maqdisī (FakaLlaahu Asrahu) anasema katika Kitabu chake Ash-Shihāb Ath-Thāqib, "Hivyo tafakari namna ambavyo Allaah amewafungamanisha wao (Wanafiq) na Makuffār kwa "udugu". Hivyo Allaah amewaita hawa Wenye kushirikiana nao kuwa ni Makuffār (Takfīr) kwa sababu tu ya kuwaahidi kuwasaidia wao ( dhidi ya Waumini).

**427** Al-Hashr : 11 - 12

Hivyo, ikiwa kuwaahidi kwa siri *Mushrikīn* kuungana nao, kuwasaidia na kutoka/kuhama mji pamoja nao kama watafukuzwa/ watatolewa mji – ni *Kufr* na *Nifāq* hata kama ni uwongo (kuwadanganya); Je, vipi kwa wale ambao huwaonesha wao mambo haya kwa ukweli (kwa dhati ya nyoyo zao bila kudanganya); na huwaendea, huwa katika Tā'ah yao, na kulingania katika Tā'ah hiyo, na huwasaidia wao, hujisalimisha kwao, huwa sehemu ya kundi lao, na huwasaidia wao kwa hali na mali?!

Pamoja na ukweli kwamba *Munāfiqīn* hawakufanya haya isipokuwa kwa khofu ya (kupatwa na) madhila, Allaah Ta'ālā aliwaambia,

فَتَرَى الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يُسَارِعُونَ فِيهِمْ يَقُولُونَ

نَخْشَىٰ أَن تُصِيبَنَا دَائِرَةٌ

**"Basi utawaona wale ambao katika nyoyo zao mna maradhi (ya unafiki) wanakimbilia kwao kufanya urafiki, wakisema: *'Tunakhofu isitusibu mgeuko* (madhila).'"**[428]

Hoja za *Murtaddīn* wengi katika zama hizi za fitnah ni kama hizi. Kwani udhuru/hoja ya wengi wao ni hoja hii hii ambayo Allaah ameitaja kuhusu **"wale ambao katika nyoyo zao mna maradhi (ya unafiki)"** – na hakuwakubalia udhuru wao. Allaah Ta'ālā amesema,

---

**428** Al-Mā'idah : 52. Tafakari juu ya kwa nini Imām ameendelea kurudia-rudia hili kwa maneno tofauti "Hili pamoja na ukweli kwamba Munāfiqūn hawafanyi hivi isipokuwa kwa sababu ya kukhofia madhila (madhara)" – Kwa nini? Jibu ni – Imām anapenda kubainisha kuwa "*Khawf*" kamwe si udhr wa Mudhāharah – siyo kama *Qusūriyyah* wa zama hizi wanavyodai kwa (madai ya) Uongo.

فَعَسَى اللَّهُ أَن يَأْتِيَ بِالْفَتْحِ أَوْ أَمْرٍ مِّنْ عِندِهِ فَيُصْبِحُوا عَلَىٰ مَا أَسَرُّوا فِي أَنفُسِهِمْ نَادِمِينَ وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا أَهَٰؤُلَاءِ الَّذِينَ أَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ إِنَّهُمْ لَمَعَكُمْ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فَأَصْبَحُوا خَاسِرِينَ

**"Basi asaa Allaah Akaleta ushindi au jambo (jengine) litokalo Kwake; wakawa wenye kujuta kwa waliyoyaficha katika nafsi zao. Na wale walioamini wanasema: *"Je, hawa ndio wale (wanafiq) ambao waliapa kwa Allaah kwa viapo vyao vya nguvu, kwamba hakika wao wapo pamoja nanyi (enyi Waislam)?"* Zimeporomoka 'amali zao, na wamekuwa wenye kukhasirika."[429]**

Kisha Allaah Ta'ālā akasema,

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَن يَرْتَدَّ مِنكُمْ عَن دِينِهِ فَسَوْفَ يَأْتِي اللَّهُ بِقَوْمٍ يُحِبُّهُمْ وَيُحِبُّونَهُ أَذِلَّةٍ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ أَعِزَّةٍ عَلَى الْكَافِرِينَ

**"Enyi walioamini! Yeyote atakayeritadi miongoni mwenu kutoka Dini yake, basi Allaah Ataleta watu (badala yao) Atakaowapenda nao watampenda; wanyenyekevu kwa Waumini, washupavu juu ya makafiri…"[430]**

Kwa hiyo Allaah Ta'ālā amesema kwamba kukiwepo Murtaddīn, basi bila shaka kutakuwepo na Mujāhidīn, Wapenzi wa Allaah na Vipenzi vya Allaah. Na amewataja wao kwa sifa kwamba ni wapole

---

**429** Al-Mā'idah : 52 – 53

**430** Al-Mā'idah : 54. Āyah inamalizikia kama,

يُحِبُّهُمْ وَيُحِبُّونَهُ أَذِلَّةٍ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ أَعِزَّةٍ عَلَى الْكَافِرِينَ يُجَاهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلَا يَخَافُونَ لَوْمَةَ لَائِمٍ ذَٰلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاءُ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ

**"…Wanafanya jihaad katika njia ya Allaah na wala hawakhofu lawama za mwenye kulaumu. Hiyo ni fadhila ya Allaah Humpa Amtakaye. Na Allaah ni Mwenye wasaa, Mjuzi wa yote."**

na wenye huruma (wanyenyekevu) kwa Waumini; na ni wagumu (mashupavu), wakali na hawana huruma na *Makuffār* [431].

Kinyume na wale ambao huruma, upole na ulaini [432] wao huuelekeza kwa waabudu *Qibāb*, watu wa zinaa (ukahaba na umalaya), na ndoa za jinsia moja; na ambao nguvu zao na ukali [433] wao huelekezwa kwa watu wa *Tawhīd* na *Ikhlāsw* [434].

Na hili latosha kuwa dalili ya kumkufurisha yule mwenye kupatana/kuridhiana nao.

---

**431** Pia kama inavyoonekana katika Āyah,

مُّحَمَّدٌ رَّسُولُ اللَّهِ وَالَّذِينَ مَعَهُ أَشِدَّاءُ عَلَى الْكُفَّارِ رُحَمَاءُ بَيْنَهُمْ

**"Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) ni Rasuli wa Allaah. Na wale walio pamoja naye ni wakali zaidi dhidi ya makafiri; wanahurumiana baina yao." [Al Fat-h : 29].**

**432** Tazama jinsi ambavyo Imām hasemi "Mapenzi" au kitu chochote cha sifa ya ndani (ya kutokuonekana) [Bātin]. Lakini, anataja sifa ambazo hudhihirishwa (Dhāhir). Hili linatakiwa kufikiriwa kwa makini kwa kuwa watu wengi wenyekukosea hudai kuwa hisia/hali ya ndani (ya moyo) ni lazima izingatiwe. Watu hawa hudai pia kuwa ikiwa mtu hapendi Kufr, hawi Kāfir hata akiwaunga mkono makuffār dhidi ya Watu wa Tawhīd. Pia fikiri kwa kina juu ya kile alichokitaja imām katika Dalili ya Kumi na Nne, "Kisha Allaah Ta'ālā Anasema kwamba sababu ya *Kufr* hii pamoja na adhabu ya Milele – si kwa sababu waliiamini Shirk; wala si kwa sababu ya kutoijua *Tawhīd*; wala si kwa sababu ya kuichukia *Dini*; wala si kwa sababu ya Kuipenda *Kufr …*"

**433** Tena, anazitaja sifa za nje (zenye kudhihirika). Hajataja "Chuki" au sifa za ndani (ya moyo). Shaykh Sālih Al-Fawzān anasema katika Sharh yake ya *Kashf Ash-Shubuhāt*, "Na bado kuna kundi linalosema, "Haijalishi wanasema au wanafanya nini, hawatakiwi kuhukumiwa kuwa ni Makuffār au Mushrikīn, mpaka yajulikane yaliyo katika nyoyo zao."

Yā SubhānaLlāh! Ee Allāh! Umetakasika! Je, ni sisi tunaojua yaliyo katika nyoyo au au ni Allaah? Tunatakiwa tu kuhukumu kwa Dhawāhir (dhahiri/mwonekano); Lakini Bawātin (yaliyofichika/ya siri/ndani), hayo hayafahamiki kwa yeyote isipokuwa Allaah Pekee. Hivyo yeyote atakayefanya Shirk atazingatiwa kuwa ni Mushrik na atahukumkiwa kama Mushrik - mpaka atubie kwa Allaah na ashikamane na Tawhīd kisawasawa. Hivyo hivyo, yeyote atakayetenda kwa Mujibu wa Tawhīd atakubaliwa na atahukumiwa kama Muislam – alimuradi tu hafanyi jambo lolote linalovunja Tawhīd." – Na kuwaunga mkono Mushrikīn dhidi ya Waislam ni katika Mambo Kumi yenye kutengua Uislam.

**434** Na hii inadhihirisha wazi hali ya Serikali zilizoritadd za hivi sasa duniani kote. Hivyo hebu zingatia anachokisema tena Shaykh – "Na hili latosha kuwa dalili katika kuthibitisha Kufr ya mwenye kufurahika (kuwapenda/kuridhika) nao."

Na akidai kwamba yeye ni *Khāif*, basi Allaah tayari alikwishasema **"Na wala (hawakhofu) hawaogopi lawama za wenye kulaumu" –** na hili ni kinyume na wale wenye kuacha ukweli (haqq) na *Jihād* kwa sababu ya *Khawf* kutoka kwa *Mushrikīn*.

Kisha Allaah Ta'ālā anasema **"Wanafanya jihaad katika njia ya Allaah" –** Yaani: Kwa ajili ya *Tawhīd* Yake, wakivumilia/wakisubiri katika hilo, (huku) wakitaka Radhi (Waijhi) za Rabb, ILI NENO LAKE ALLAAH LIWE JUU.

**"Na wala hawakhofu lawama za mwenye kulaumu" -** maana yake: Hawakatishwi tamaa (hawavunjwi moyo) na wale wenye kuwalaumu na kuwadhuru kwa ajili ya Dini yao; badala yake, Wanaendelea juu ya Dini yao kama *Mujāhidīn* katika njia yake; Hawasikilizi lawama za yeyote katika viumbe, wala hasira zake, wala radhi yake; Hamu yao na Lengo lao ambalo wanalihitaji kwa shauku kubwa ni Radhi za *Sayyid* (Bwana) wao, *Ma'abūd* wao, na kuepukana na Hasira zake (Allaah).

Na hili ni dhidi ya wale ambao Lengo lao na hamu yao ni kuwaridhisha Waabudu *Qibāb*, na watu wa zinaa (ukahaba/umalaya), na ndoa za jinsia moja – na kuwatumaini, na kujiepusha na kila lenye kuwaudhi wao! Na hiki ndicho kilele cha Upotevu na udanganyifu (Usaliti).

Kisha Allaah Ta'ālā anasema **"Hiyo ni fadhila ya Allaah Humpa Amtakaye. Na Allaah ni Mwenye wasaa, Mjuzi wa yote." –** Kwa hivyo Allaah Ta'ālā anatufahamisha kuwa fadhila hizi kubwa na tabia hizi bora za watu wa Īmān na thabat (kusimama kidete) katika *Dīn* wakati wa *Riddah* na *Fitnah* – hawawezi kulifikia hili kwa nguvu zao na kutaka wao – lakini ni kutokana tu na Fadhila ya Allaah anayompa yeyote Amtakaye; kama Anavyosema,

يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِ مَن يَشَاءُ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ

**"Humchagua kwa rahmah Yake Amtakaye; na Allaah ni Mwenye fadhila."[435]**

Kisha Allaah Ta'ālā anasema,

إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَهُمْ رَاكِعُونَ

**"Hakika *Walī* [436] (Mlinzi wenu) ni Allaah na Rasuli Wake na wale walioamini, ambao wanasimamisha *Swalaah* na wanatoa *Zakaah* na hali ya kuwa *Rāki'ūn* [437] (wananyenyekea)."[438]**

Kwa hiyo Allaah Ta'ālā ameamrisha, kwa namna ya taarifa, kuwa na walā' (kuwa na mapenzi na kushikamana) na

1) Allaah
2) Mtume wake
3) Na Waumini.

Na katika hiyo Āyah kuna katazo la *Muwālāt* na Maadui wa Allaah, Mtume wake, na Waumini.

Na haifichiki (iko wazi) kwamba ni kundi gani liko karibu na Allaah, Mtume wake - likisimamisha *Swalah* na kutoa *Zakaah*:
Je, watu wa Masanamu, *Qibāb*, Uzinifu, ukahaba na Umalaya, ndoa za jinsia moja, Pombe, na Mambo maovu; au watu wa *Ikhlāsw*, na kusimamisha *Swalah*, na kutoa *Zakaah*? [439]

---

**435** Āl 'Imrān : 74

**436** **U**moja wa neno Awliyā' : Walī – Rafiki, Mlezi, Msaidizi, Mlinzi, mwenye Kunusuru, n.k.

**437** Rāki'ūn : Wale wenye Kurukuu na kujisalimisha wenyewe kwa kunyenyekea kwa Allaah katika Swalah.

**438** Al-Mā'idah : 55

Hivyo wale wenye kuweka mapenzi (walā’) yao pamoja na walio kinyume yao (yaani Makuffār), wanaweka mapenzi (walā’) mahala si pake. Wanabadilisha walā’ ya Allaah, Mtume wake na Waumini – wale ambao husimamisha *Swalah* na hutoa *Zakaah* –na kuwapa walā’ watu wa *Shirk*, masanamu na *Qibāb*.

Kisha Allaah Ta’ālā anasema kuwa Ushindi ni wa *Hizb* (kundi) lake na wale wenye kuwa pamoja nao, kama alivyosema,

وَمَن يَتَوَلَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا فَإِنَّ حِزْبَ اللَّهِ هُمُ الْغَالِبُونَ

**“Na atakayemfanya Allaah kuwa ni Mlinzi na Rasuli Wake na wale walioamini, basi hakika kundi la Allaah ndio washindi.”[440]**

## <u>Dalili ya Kumi na Tisa</u>.

Uthibitisho (kauli) wake Allaah Ta’ālā:

لَّا تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ يُوَادُّونَ مَنْ حَادَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَوْ كَانُوا آبَاءَهُمْ أَوْ أَبْنَاءَهُمْ أَوْ إِخْوَانَهُمْ أَوْ عَشِيرَتَهُمْ

**“Hutokuta watu wanaomuamini Allaah na Siku ya Mwisho kuwa wanafanya urafiki na kuwapenda wanaompinga Allaah na Rasuli Wake, japo wakiwa ni baba zao, au watoto wao, au ndugu zao, au jamaa zao.”[441]**

---

**439** Na haifichiki kwamba ni kundi lipi linalopendwa na Allaah kati ya mawili (haya) – Wale wenye kupigana Jihād dhidi ya Wavamizi wa Kiyahudi, wakipigania kuitawalisha Hukmu (Sharī’ah) ya Allaah na Kulinyanyua juu neno lake (Allaah), wakienenda katika Millat Ibrāhīm kama Hunafā’; au wale wenye kushirikiana/kuungana na Mayahudi, Wahindu, na Wavamizi ili kuwaua Waislam na kuzikalia ardhi za Waislam, wakiwaomba wao waikalie Peninsula ya Muhammad (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam), na kujiita wenyewe kwamba ni Watunzi wa sheria pamoja na Allaah.

**440** Al-Mā’idah : 56

**441** Al-Mujādilah : 22

Kwa hiyo Allaah Ta'ālā amefahamisha kwamba hautaweza kumuona (kumkuta) yeyote ambaye amemuamini Allaah na Siku ya Mwisho (Qiyaamah), akifanya urafiki na wale wenye kumpinga Allaah na Mtume wake – hata kama watakuwa na udugu wa damu wa karibu kiasi gani. Na hivyo huku kupendana *(Mudhāharah*) ni kitenguzi [442] cha *Īmān* na kunapingana nayo; na kwamba huu *Mudhāharah* na *Īmān* haviwezi kuwa pamoja, isipokuwa katika hali kama ya maji na moto yanapowekwa pamoja.

Na Allaah Ta'ālā amesema mahala pengine,

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا آبَاءَكُمْ وَإِخْوَانَكُمْ أَوْلِيَاءَ إِنِ اسْتَحَبُّوا الْكُفْرَ عَلَى الْإِيمَانِ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ

**"Enyi walioamini! Msiwafanye baba zenu na ndugu zenu *Awliyā'* (marafiki wandani) ikiwa wanapendelea *kufr* badala ya *Iymaan*. Na yeyote miongoni mwenu atakayewafanya *Awliyā'* (marafiki wandani) basi hao ndio *madhalimu*."[443]**

Hivyo katika Āyah hizi mbili, kuna onyo la wazi kabisa – kwamba hakuna udhr kwa yeyote kuiridhia (kuifurahia) *kufr*, hata kama iwe kutokana na khawf ya mali yake, baba zake, watoto, Wenza [444] ( mume/mke), jamaa, au vitu vingine kama hivi ambavyo watu hutaka kuvitumia kama udhr.

Na kama Allaah hakuruhusu kuwaonyesha watu hawa utii wowote maalum, wala hakuruhusu kuwafanya wao Awliyā' – iwe kutokana na khawf ya madhara kutoka kwao, au kutaka kuwaridhisha wao;

---

**442** Neno lenyewe halisi ni – Munāf.

**443** At-Tawbah : 23

**444** Pia katika Āyah,

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ مِنْ أَزْوَاجِكُمْ وَأَوْلَادِكُمْ عَدُوًّا لَّكُمْ فَاحْذَرُوهُمْ

**"Enyi walioamini! Hakika miongoni mwa wake zenu na watoto wenu ni maadui kwenu, basi tahadharini nao." [At-Taghābun : 14]**

Hivyo vipi wale ambao huwafanya makuffār wa mbali na wa karibu kuwa ni Awliyā’ na ni jamaa (watu) wao; na kuwaonyesha wao kuiridhia Dini yao, kwa sababu ya kukhofia baadhi ya mambo haya tajwa, na kwa sababu ya kuwapenda?

Na katika yanayoshangaza zaidi ni kuwa wanataka kuuidhinisha[445] (urafiki) huu, na kuuona kuwa ni *halāl* [446]. Kwa hiyo pamoja na *Riddah*, wanakifanya kitu cha *Harām* kuwa ni cha *Halāl*! [447]

## Dalili ya Ishirini.

Amri ya Allaah Ta’ālā:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمْ أَوْلِيَاءَ تُلْقُونَ إِلَيْهِم بِالْمَوَدَّةِ...

وَمَن يَفْعَلْهُ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَاءَ السَّبِيلِ

**“Enyi walioamini! Msifanye adui Wangu na adui wenu kuwa Awliyā’ (marafiki wandani) mkiwapa mapenzi... [448]**

---

**445** Istihsān

**446** Istihlāl

**447** Na hivi ndivyo hasa wanavyofanya Murji’ah. Na nukulu hii ni Radd nzuri iliyoje dhidi ya Murji’ah wa zama hizi. Siyo tu Imām ametenganisha kati ya Istihlāl na Mudhāharah – lakini pia moja ameeita ni Istihlāl na nyingine ni Riddah, kwa hiyo katika hili, hakuna njia kwa Murji’ah kufanya Ta’wīl.

**448** Imām (RahimahuLlaah) hakutaja kipande cha katikati cha Āyah. Āyah kamili ni,

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمْ أَوْلِيَاءَ تُلْقُونَ إِلَيْهِم بِالْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُوا بِمَا جَاءَكُم مِّنَ الْحَقِّ يُخْرِجُونَ الرَّسُولَ وَإِيَّاكُمْ أَن تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ رَبِّكُمْ إِن كُنتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَادًا فِي سَبِيلِي وَابْتِغَاءَ مَرْضَاتِي تُسِرُّونَ إِلَيْهِم بِالْمَوَدَّةِ وَأَنَا أَعْلَمُ بِمَا أَخْفَيْتُمْ وَمَا أَعْلَنتُمْ وَمَن يَفْعَلْهُ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَاءَ السَّبِيلِ

**“Enyi walioamini! Msifanye adui Wangu na adui wenu kuwa marafiki wandani mkiwapa mapenzi, na hali wamekwishakufuru yaliyokujieni ya haki; wanamfukuza Rasuli pamoja nanyi kwa sababu mmemuamini Allaah Rabb wenu; Mnapotoka kwa ajili ya jihaad katika njia Yangu na kutafuta radhi Zangu mnawapa siri kwa mapenzi, na hali Mimi Najua zaidi yale mnayoyaficha na yale mnayoyadhihirisha. Na yeyote atakayefanya hivyo miongoni mwenu, basi kwa yakini amepotea njia ya sawa.”**

**"Isipokuwa yule aliyekirihishwa (kukanusha Dini ya Kiislamu) na huku moyo wake umetua juu ya iymaan."[580]**

Ambapo ni kama Āyah,

إِلَّا أَن تَتَّقُوا مِنْهُمْ تُقَاةً

**"Isipokuwa mkiwa mnaogopa khatari kutoka kwao."[581]**

Āyah hizi mbili zina maana sawa, kama ilivyobainishwa na Ibn Kathīr katika *Tafsīr* yake katika Āyah ya Surah Āl 'Imrān.

b) Anafanya hivyo kwa dhahiri (kwa maneno au vitendo) tu, ilihali anaikataa kwa siri/moyo (katika Moyo wake anawachukia *Makuffār*) – lakini hayuko katika nguvu yao wala uwezo wao [582]. Na sababu ya yeye kufanya hivyo ni kwa sababu alitaka Nafasi ya Uongozi [583], au fedha, au kugandamana na nchi yake, au kwa sababu ya Majukumu, au kwa sababu ya *khawf* ya (baadhi ya) madhara. Kwa hiyo mtu huyo anakuwa *Murtadd*, na chuki yake ya ndani ya Moyo dhidi ya *Kufr* haitamnufaisha yeye hata kidogo[584]. Na mtu huyo ni kama Allaah anavyosema,

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اسْتَحَبُّوا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا عَلَى الْآخِرَةِ
وَأَنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ

---

**580** An-Nahl : 106

**581** Āl 'Imrān : 28

**582** Chukulia kwamba Serikali zilizoritadd za Kitāghūt "huwachukia" Makuffār… Hivyo vipi kuhusu zile ambazo ni serikali huru zenye Mamlaka kamili, zenye Jeshi, Vifaru, Jeti, Usalama wa Taifa, na Silaha za Nuclear, n.k? Je, vipi kuhusu watu hawa?

**583** Au kulinda Kiti chake na hadhi yake na kuendelea kuwakandamiza (kuwadhulumu) Waislam…

**584** Na pengine utafahamu kwamba kwa nini hawa Murji'ah wa sasa hivi pia ni *Qusūriyyah*…

**“Hivyo kwa sababu wao wamestahabu uhai wa dunia kuliko wa Aakhirah; na kwamba Allaah Haongoi watu makafiri.”[585]**

Kwa hiyo Allaah amebainisha kwamba hawaku*ritadd* kwa sababu walikuwa Wajinga wa Haqq (yaani hawakuijua haqq), wala si kwamba waliichukia haqq, wala si kwa sababu waliipenda Bātil – lakini, sababu pekee ni Matamanio ya Kidunia. Hivyo waliipenda Dunia hii *Duni* kuliko *Dīn*.

Na hii ndiyo maana ya maneno ya ya Shaykh Al-Islam Muhammad Ibn ‘Abdul-Wahhāb [586] (RahimahuLlaah).

**Na kuhusu kile ambacho watu wengi hudhani kuwa ni Udhr wenye kukubalika, basi ni mapambo na udanganyifu wa Shaytān.** Hii ni kwa sababu baadhi ya marafiki wa Shaytān huwatisha watu hawa – na hii *Khawf* (Uoga/hofu) siyo udhr - wanadhani kuwa ni sawa kudhihirisha upendo (kuafikiana/kukubaliana) na kuwatii Mushrikīn [587].

---

**585** An-Nahl : 107. Kwa kufananisha na ‘Ubaykān, anayedai kuwa “Kuipenda Dunia ni udhru wa Kufr!”

**586** Akikusudia maneno ya Mujaddid mwishoni mwa Vitenguzi Kumi: “Hivyo hapana tofauti katika vitenguzi hivi baina ya mtu mwenye kufanya kwa tamaa, au akiwa anakusudia, au kutokana na khawf ya Mali yake na hadhi yake (Khā’if); Anayesamehewa ni Mukrah tu. Yote haya ni hatari kubwa kwa watu walio wengi. Kwa hiyo Muislam anatakiwa kuwa makini na vitenguzi hivi, na anatakiwa kujihadhari navyo.

**587** Tazama Uzushi wa ‘Ubaykān kwa kulinganisha na maneno ya Imām huyu mkubwa wa Najd. ‘Ubaykān: “Hivyo (Tā’ah) huonyeshwa kutokana na khawf ya Makuffār na mfano wao, kwa hiyo hukmu ya jambo hili ni kuwa inaruhusiwa.” Hivyo maneno haya ni ya ‘Ubaykān.
Na maneno ya Imām, “Ni katika Mapambo na Ushawishi wa Shaytān”.

Na kisha kuna wengine ambao *Shaytān* anawapambia wao tamaa ya Dunia, na anawaotesha wao kwamba ni sawa kuridhiana na *Mushrikīn* kwa ajili ya manufaa ya Kidunia – na ma-Juhāl (Watu Wajinga) wanadhani kwamba mtu huyu amekirihishwa (na matamanio yake); Lakini Wanazuoni wamekwishasema nini hasa maana ya *Ikrāh*… [Kisha *Imām* ananukulu kauli ndefu ya Ibn Taymiyyah RahimahuLlaah]…

Na yale yenye kunufaisha kutokana na kauli hiyo, ni kwamba hakuna anayekuwa katika *Ikrāh* (kufanya *kufr*), mpaka atakapoteswa sana au kutekwa. Na (pia inabainisha) kwamba vitisho tu vya maneno havizingatiwi kuwa ni *Ikrāh* [588]. Na vilevile *Khawf* kwamba *Makuffār* watamtenganisha na mke wake – vitu hivyo siyo *Ikrāh* halisi [589].

Kwa hiyo, ukishatambua hili, na pia ukitambua ambayo watu wengi walivyoangukia katika hili – kisha itakudhihirikia kauli ya Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam), *"Hakika Uislam ulianza kama ni kitu kigeni [Gharīb], na utarudi kuwa ni kitu kigeni [tena] – basi bishara njema kwa Wageni [Ghurabā’]."* [590]

---

**588** Na hii ni Nukta ya kutafakari. Kwa kuwa Allaah mwenyewe amempa Mwanadamu makemeo (maonyo) mbalimbali ya Moto wa Jahannam kwa wale wafanyao Mudhāharah. Hivyo makemeo ya nani yanapaswa kusikilizwa – ya Allaah au Tawāghīt?

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ الشَّيْطَانُ يُخَوِّفُ أَوْلِيَاءَهُ فَلَا تَخَافُوهُمْ وَخَافُونِ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ

**"Hakika huyo ni shaytwaan anawakhofisha Awliyā’ wake (marafiki wandani yaani Mushrikīn). Basi msiwakhofu, na nikhofuni Mimi (Pekee) mkiwa ni Waumini." [Āl ‘Imrān : 175]**

Inaendelea mbele kuhusu ni akina nani ambao hakika wanaenenda juu ya Tawhīd…

وَيُحَذِّرُكُمُ اللَّهُ نَفْسَهُ **"Na Allaah Anakutahadharisheni na Nafsi yake." [Āl ‘Imrān : 28]**

**589** Pia rejea mwishoni mwa Sharh ya Shaykh Al-Kuhudhayr ya "Kashf Ash-Shubuhāt", iitwayo "At-Tawdhīh Wat-Tatimmāt" – kwani ndani yake ameielezea mada hii ya Ikrāh, na Tafāsīl, kwa kina.

**590** Imesimuliwa na Ahmad (2/389), Al-Khātib Al-Baghdādī (11/307). **Tanbihi ya Mhariri:** Pia imesimuliwa na At-Tirmidhī na Ibn Mājah, zote zikiwa na Lafdh ifananayo. Baadhi yake kutoka kwa ‘Abdullāh Ibn ‘Amr Ibn Al-‘Ās, na zingine kutoka kwa Anas Ibn Mālik, zingine kutoka kwa Sa’d Ibn Abī Waqqās, kadhalika kutoka kwa ma-Swahābah wengine.

Na hakika umekuwa ni kitu Kigeni (kipya). Na kwamba aliyemgeni kuliko *Uislam*, ni mtu ambaye anaufuata Uislam kiukweli-kweli [591]. Na Tawfīq inatoka kwa Allaah."

- Mwisho wa Maneno ya Imām Hamad Ibn 'Atīq (RahimahuLlaah).[592]

Hivyo natumaini kwamba haya yanatosha kufungua macho ya wale ambao walifumbwa na uzushi wa 'Ubaykān.

Na kuhusiana na madai kuwa "Kuwasaidia Makuffār dhidi ya Waislam siyo *Kufr*, labda ifanywe kwa kuipenda kufr, au chuki dhidi ya *Uislam* – hapo tu ndio itakuwa *Riddah*. Lakini ikiwa imefanywa kwa ajili ya manufaa ya Kidunia, au *Khawf*, basi haitakuwa ni *Riddah*."

Kisha tulia na fikiria: "Kuipenda" *Kufr* na *Makuffār*, au Kuuchukia *Uislam* na Waislam, au kutamani kuona Waislam wameshindwa – kila moja kati ya haya ni *Riddah* kwa dhati yake lenyewe (*Bi dhātihi*). Aina hii ya *Riddah* haihitaji mtu kunyanyua kidole chake dhidi ya Waislam. Mtu huyo ni *Kāfir Murtadd*. kabla hajafanya kitendo chochote, au kutamka neno lolote.

---

**591** Ibn Rajab (RahimahuLlaah) anasimulia kutoka kwa Salaf kwamba walikuwa wakisema, "Hakuna kilichokigeni kuliko Sunnah – na mgeni zaidi ya hiyo Sunnah ni yule mwenye kuifuata (sunnah hiyo) kisawa-sawa." Rejea katika kitabu chake "*Kashf Al-Kurbah Fī Wasf Hāl Ahl Al-Ghurbah*" (28 -29). Na zama hizi twaweza kusema kuwa kitu kilicho kigeni zaidi ni Millat Ibrāhīm – na mgeni zaidi ni Hanīf.

**592** Hii ilikuwa ni Sura nzima iliyochukuliwa kutoka katika "Sabīl An-Najāh". Na katika Kitabu "Millat Ibrāhīm" (177) cha Shaykh Al-Maqdisī (FakaLlaahu Asrahu), anasema "Fahamu kwa yakini kuwa hakika ingekuwa kutokana na maneno yetu, na si kutokana na ma-Imām Wakubwa – pangesemwa (na Qusūriyyah) "Khawārij" na "Takfīr"! Japokuwa iko wazi juu ya hili."

Ikiwa Mtu atapigana vita dhidi ya *Makuffār*, na akawasaidia Waislam kwa kila njia – ilihali wakati huo huo anapenda *kufr*, au anachukia Uislam – basi yeye bado ni *Kāfir*! [593]

Na hakuna Muislam yeyote atapingana na Ukweli huu. Hivyo baada ya kubainishwa hili, basi hapa kuna swali gumu kwa Murji'ah: **"Basi, Je? Mnaamini kwamba kitendo (*'Aml*) cha *Mudhāharah* (Kitenguzi cha nane cha Uislam) chenyewe kwa dhati yake si *kufr*??"**

Jibu liko wazi – hawaoni kwamba ***Mudhāharah*** wenyewe tu ni Kitenguzi, labda ihusishwe na mambo mengine ya ndani ya moyo yasiyoonekana, kama vile Kuipenda *Kufr*, Kuuchukia *Uislam*, *Istihlāl*, n.k. Na dhahiri kabisa kwamba hii inapingana moja kwa moja na *Salaf*. Na sababu pekee ambayo Murji'ah wanaonyesha hizi shart za kifalsafa, ni kuwaridhisha tu *Tawāghīt*. Na haya matamanio yao si kitu kilichojificha – kinadhihirika wazi kabisa.

Labda tumnukulu hapa *Shaykh* Sālih Al-Fawzān alipoulizwa, "Ni kwa lipi mtu aweza kufanya *Kufr* kubwa (*Kufr akbar*) na *Riddah*? Je ni mahususi tu katika *'Aqīdah* (imani kama vile mapenzi na chuki), Ukanusho, na *Kufr* – au ni pana zaidi ya hivi?"

---

**593** Vilevile , mtu akifanya Istihlāl kinyume na Sharī'ah ya Allaah, basi anakuwa Kāfir – hata kama akihukumu kwa Sharī'ah tu. Hivyo kwa rai ya Murji'ah, hakuna katika Vitenguzi Kumi jambo ambalo ni Kufr na Riddah kwa dhati yake lenyewe – labda liafikiane na yaliyo moyoni – ambayo ndiyo msingi hasa wa Irjā' – kinyume kabisa na Ahl As-Sunnah.

Hivyo alijibu, "*Kufr* na *Riddah* zaweza kutokea pindi mtu anapofanya kosa lolote lenye kutengua katika vitenguzi vya Uislam, ambavyo vinafahamika kwa watu wa 'Ilm. Kwa hiyo yeyote atakayefanya chochote katika hivyo (vitenguzi), ilihali hayuko katika hali ya Ujinga ambao ni wenye kusamehewa (kupewa udhr) – kwa hakika anakuwa *Murtadd*, *Kāfir.* Na ni wajibu kwamba tuhukumu kwa mujibu wa Muonekano wa nje (*Dhāhir*) katika kauli zake na vitendo vyake. Lakini kuhusu mambo ya Moyo (kama vile Mapenzi, chuki na *Istihlāl*) – basi hakuna ajuaye haya isipokuwa Allaah (Ta'ālā) Pekee.

Basi yeyote atakayetamka *Kufr*, au akafanya kitendo cha *Kufr* – tunaamua kuhusu suala lake kwa mujibu wa maneno yake, na kwa mujibu wa chochote kinachohusishwa na kauli zake au vitendo vyake. Kwa hiyo ikiwa aliyoyasema au kuyafanya ni katika vitendo vya *Riddah* – labda awe alikuwa ni *Mukrah* au Mjinga kwa aina ya Ujinga wenye kusameheka – basi ni *Murtadd*. Na hii ni kuhusiana na mambo ya *'Aqīdah*[594] ambayo yako wazi katika *Kitāb* na *Sunnah*, kama vile *Shirk* Kubwa na *Kufr* Kubwa. Lakini kwa mambo ambayo ni magumu na ya kutatiza, basi kwa hakika kuna haja ya kusimamishiwa Hoja (*Iqāmāt Al-Hujjah*) katika hali ambayo ataweza Kutambua/ kufahamu."[595]

Na pia *Shaykh* alisema, "Na kuna watu wanaosema, *"Haijalishi watasema au kusema nini, hawatakiwi kuhukumiwa kuwa Mushrikīn au Makuffār mpaka yaliyo katika vifua vyao yafahamike."*

---

**594** Kumbuka kuwa 'Aqīdah inahusisha Īmān, Kauli (maneno) ya Ulimi, na Vitendo vya Viungo.

**595** Rejea katika kitabu cha Shaykh "Masā'il Fī Al-Īmān", hili lilikuwa ni suala la kwanza kwenye kitabu.

*Yā SubhānaLlaah!* Ewe Allaah! Utakasifu ni wako! Je, ni sisi tunaojua yaliyomo katika nyoyo zao, au ni Allaah?"[596]

Na kauli yake, "Hivyo kwa ufupi, Wale wanaofanya kufr hawazidi hali nne:

a) Anaamini katika Moyo wake anayoyasema: Hakuna shaka juu ya *Kufr* yake (Ukafiri/Riddah)

b) Haamini katika Moyo wake anachokisema, Lakini hakulazimishwa kusema hayo. Lakini alisema hayo kwa sababu ya tamaa ya Maisha ya Dunia, au kuwafurahisha watu na kupatana/kuridhiana nao. Kwa hiyo, hakika mtu huyu ni *Kāfir* kwa mujibu wa Āyah ya Qur-ān **"Hivyo kwa sababu wao wamestahabu uhai wa dunia kuliko wa Aakhirah."** Na ndivyo ilivyo hukmu ya mtu mwenye kufanya *Kufr* au *Shirk* , ili awe katika Radhi /apatane na watu – hata kama hapendi *Kufr* wala *Shirk* na wala haamini katika hayo; lakini anafanya hivyo kwa ajili ya mapenzi ya nchi yake, mali, au jamaa.

c) Anatamka maneno ya Kufr kwa mzaha, kwa kujifurahisha – kama ilivyoonekana katika Makundi yaliyotajwa kabla [597].

d) Anasema (au kutenda) *kufr* kwa sababu alikirihishwa, siyo kwa mapenzi yake, hali ya kuwa moyo wake umetulia katika *Īmān* na *Tawhīd*. Basi huyu ndiye atakayesamehewa, kwa sababu alikirihishwa (*Ikrāh*).

Katika hali tatu za mwanzo, mtu anakuwa *Kāfir*, kama ilivyo wazi katika *Āyah*. Na hii inakanusha wale wanaosema kuwa hakuna mwenye kukufurishwa, hata kama akiongea *kufr* au akifanya vitendo vya *Kufr*, mpaka yajulikane yaliyo katika moyo wake. Na hii kauli mbaya inayokinzana na Qur-ān na Sunnah. Badala yake kauli hii ni ya *Murji'ah Mubtadi'*."[598]

---

**596** Rejea katika Sharh ya Shaykh ya "Kashf Ash-Shubuhāt".

**597** Tazama Tafsīr ya Āyah katika At-Tawbah : 65 - 66

**598** Rejea katika "Sharh Kashf Ash-Shubuhāt" (163 – 164)

Na *Shaykh* Sulaymān Ibn 'Abdillāh (RahimahuLlaah) aliulizwa kuhusu mtu ambaye anadhihirisha alama za *Nifāq* – Je, yeye aweza kuitwa *"Munāfiq"*? Hivyo *Shaykh* alijibu, "Mtu anayeonyesha alama zinazodhihirisha *Nifāq* – kama vile kukimbia vita na kuwatelekeza Waislam wanapokutana na Maadui, na kama wale wasemao **"Lau tungelijua kuwa kuna kupigana bila shaka tungelikufuateni."**[599], na anataka ulinzi kwa *Mushrikīn* pindi wakimvamia, na wakati mwingine anawatukuza/anawasifu *Mushrikīn*, na anaungana nao dhidi ya Waislam, na vitu kama hivyo ambavyo Allaah Amevitaja kuwa ni alama za *Nifāq*, na Sifa za *Munāfiq*ūn; basi kwa hali hii ni sawa kumpa yeye sifa ya *Nifāq*, na kumwita yeye *Munāfiq."*[600]

Na watu hawa wa *Irjā'* na *Tajahhum* wamedai kuwa kuungana na *Makuffār* dhidi ya Waislam siyo *Kufr* labda mwenye kuungana nao "aipende *Kufr*" au "auchukie *Uislam*"; na dhehebu hili linadai kuwa kama anaupenda *Uislam* na anachukia *Kufr*, basi yeye bado ni *Muislam*.

Na *shaykh* Nāswir Al-Fahd (FakaLlaahu Asrahu) amesema kuhusiana na watu hawa, "Wameuegemeza Msingi wao kuhusiana na *Mudhāharah* juu ya msingi wa Jahm Ibn Safwān katika *Irjā'* – kwa maana kuwa Vitenguzi vya vitendo na kauli, wanavihusisha na mambo ya moyo. Kwa hiyo wanamchukulia mwenye kuungana na kuwasaidia *Makuffār* dhidi ya Waislam hakufuru, mpaka adhihirishe kuwa anaridhika na dini ya Ukafiri. Hivyo rai yao hii inamaanisha kuwa kama mtu atajinasibisha na Uislam, lakini akaliongoza Jeshi la Wavamizi dhidi ya Waislam, kiongozi huyo hawi *Kāfir* (kulingana na rai yao potofu)."[601]

---

**599** Āl 'Imrān : 167

**600** "Ad-Durar As-Saniyyah" (7/79 - 80)

**601** Rejea katika "Waqafāt Ma'a Al-Waqafāt" cha Shaykh Nāswir Al-Fahd. Shaykh pia anatoa mfano mzuri kuhusu Qusūriyyah. Anaonesha kwamba kama ambavyo Qubūriyyah hawakufurishi kwa Kuwaomba Watu wema Waliokufa, labda muombaji awe anaamini ndani ya moyo wake kwamba Mwema huyo anaweza kunufaisha ama kudhuru; Hivyo hivyo Qusūriyyah hawakufurishi kwa Mudhāharah, labda Mshirika awe anapenda Kufr ndani ya moyo wake au anauchukia Uislam. Wote ni Murji'ah, ambao wanarejelea vitendo vyenye kutengua Uislam katika mambo ya ghayb ya Moyo.

Na kisha Shaykh Nāswir Al-Fahd (FakaLlaahu Asrahu) anasema kitu ambacho kinafichua kabisa udanganyifu wa Wafuasi wa Irjā' na Tajahhum. Basi hebu fikiria hili kwa karibu…

Ikiwa *Mudhāharah* ni Kitenguzi, lakini si chenyewe kwa dhati yake (*Bi dhātih*), na ikiwa inakuwa *Riddah* pale kinapo-ambatanishwa na "Chuki dhidi ya *Uislam*" na "Kuipenda *Kufr*"…. **Basi inawezekana kusema kwamba kila kitendo (au kauli) ni kitenguzi cha Uislam na ni Riddah!** Kwa sababu ikiwa mtu atakuna kichwa chake, ilihali moyoni mwake anapenda *kufr* – basi anakuwa *Kāfir*! Na si tu hili, Rai hii inajumuisha *Wājibāt* (vitendo vya Faradhi), kama vile *Swalah*, na *Zakah*, n.k. Hivyo mtu akiswali, ilihali anauchukia *Uislam* – basi Swalah yake ni Kitenguzi cha Uislam, na amekuwa *Kāfir* kwa *kuswali*! – Na hivyo, pia inaruhusiwa, kulingana na maana ya mtazamo wao, kwamba *Ribā* iko miongoni mwa vitenguzi – kama umeelewa mifano hiyo hapo juu. Ndugu zangu katika *Tawhīd*! Huu ndio uhalisia wa *Murji'ah* – Basi Mcheni Allaah![602]

Basi hebu tusome yale ambayo Salaf wameyasema, kwamba Muislam anaritadd au la, pindi anaposhirikiana/ anapoungana na Mushrikīn dhidi ya Waislam ilihali "anaupenda *Uislam*" na "Kuichukia *Kufr*" ndani ya "Moyo" wake.

---

**602** Ewe Ndugu! Kama haujafahamu hili – basi soma tena jambo hili polepole (kwa kuzingatia) – kwa sababu utakapoelewa hili, utatambua uovu mkubwa wa Murji'ah wa Ki-Jahmī. Kwa Mfano, vitendo vingine ambavyo ni vitenguzi vya Uislam, kama vile Kuchinja kwa ajili ya Asiyekuwa Allaah. Wachukue Qubūriyyah, watakwambia kuwa kama ikifanywa kwa kukusudia Kufr, basi ni Kufr; Lakini kama haijafanywa kwa kukusudia Kufr, basi siyo Kufr. Lakini kwa Mujib wa Ahl As-Sunnah, vitendo vyote, Mudhāharāt Al-Kuffār na Dhabh Li GhayriLlāh ni Vitenguzi vya Uislam – bila kuzingatia hali ya Moyo.

Hivyo *Shaykh* Sulaymān Ibn 'Abdillāh (RahimahuLlaah) amesema, "Tambua, Allaah Akurahamu, kwamba: Mtu akionesha *Muwāfaqah* [603] na *Mushrikīn* kuhusu *Dīn* [604] yao, pasi na *Khawf* kutoka kwao [605], *Mudārah* [606] kwao wao, au *Mudāhanah* [607] ilikuondoa uovu wao: Basi hakika, yeye ni *Kāfir* kama wao, hata kama anaidharau Dini yao na kuwachukia wao, na anaupenda *Uislam* na Waislam."[608]

*Imām* Hamad Ibn 'Atīq (RahimahuLlaah) amesema, "Hakika, kuwasaidia *Mushrikīn* dhidi ya Waislam (*Mudhāharah*), na Kuwasimulia wao mipango ya siri ya Waislam, au kuwatetea wao kwa Maneno, au kuridhishwa na wayafanyayo (*Shirk*) – kila kimojawapo katika hivi ni Kitenguzi; Hivyo yeyote atakayefanya katika lolote kati ya haya – pasi na kukirihishwa (*Ikrāh*) - basi yeye ni *Murtadd* hata kama anawachukia *Makuffār*, na anawapenda Waislam."[609]

---

**603** Muwāfaqah : Kuafikiana (kupatana), Kukubaliana, Kuridhiana.

**604** Katika muktadha huu Dīn inamaanisha "Njia ya Maisha" au Hawā' (Matamanio); na Imām Hamad Ibn 'Atīq An-Najdī (RahimahuLlaah) katika kitabu chake "Sabīl An-Najāti Wal-Fikāk" amebainisha hili kwa dalili nyingi.

**605** Khawf : Khofu, Uoga.

**606** Mudārah : Usuhuba, Urafiki, Upole (Huruma).

**607** Mudāhanah : Kuridhiana , Kubembeleza, Kujipendekeza , Nifāq, Udanganyifu (Uongo).

**608** Rejea mwanzo wa "Ad-Dalā'il".

**609** "Ad-Difā' 'An Ahl As-Sunnah Wal-Ittbā'" (31)

Na pia soma kwa makini kabisa maneno ya *Imām* yaliyotangulia, "Kisha (Allaah Ta'ālā) Amesema kuwa **sababu ya *kufr* na Adhabu hii ya Milele** – siyo kwa sababu waliiamini *Shirk*; wala si kwasababu ya Kutoifahamu *Tawhīd*; **wala kwa sababu ya Kuichukia Dini**; **wala kwa sababu ya Kuipenda kwao Kufr** – Lakini ni kwa sababu tu ya thamani ndogo katika thamani ndogo za Dunia (Maisha ya Dunia), aliyoipendelea kuliko *Dīn* na Radhi za *Rabb* wa Walimwengu.

Hivyo Allaah anesema,

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اسْتَحَبُّوا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا عَلَى الْآخِرَةِ
وَأَنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ

**"Hivyo kwa sababu wao wamestahabu uhai wa dunia kuliko wa Aakhirah; na kwamba Allaah Haongoi watu *makafiri*.[610]"[611]**

Hivyo hizi zinatosha kuwa Dalili kwa yeyote ambaye Allaah Anataka Kumuongoza katika *Tawhīd* na *Hanīfiyyah*.

---

**610** An-Nahl : 107 - 109

**611** Rejea katika "Ad-Dalā'il", katika Dalili ya Kumi na Nne.

## 2) UZUSHI WA 'UBAYKĀN NA KUITUSI HADITHI YA HĀTIB [612]

Hivyo 'Ubaykān ameiwasilisha hadithi ya Hātib Ibn Abī Balta'ah (RadhiyaLlaahu 'Anhu). Anadai kuwa hadithi hii ni "Uthibitisho" kwamba *Mudhāharah* si *kufr* kwa dhati yake. Hebu tuinukulu hadithi yote ili tuweze kuona inajumisha nini. Na kama ilivyo siku zote, Āyah yoyote au Hadithi ambayo *Ahl Al-Bid'ah* huitumia kuunga mkono hoja zao – ukweli ni kuwa Āyah na hadithi haiko upande wao, badala yake iko dhidi yao!

Kabla hatujaitaja hadithi yenyewe yote, ngoja tuhudhurishe kitu ambacho 'Ubaykān na *Murji'ah* hawapendi Waislam wakijue – na kwamba ni maudhui ya Barua yenyewe – kwa sababu itakanusha hoja yao [613] - na ni kama ifuatavyo:

---

**612** Yatakikana hapa izingatiwe kuwa kuna Rai mbili kwa mujibu wa Ahl As-Sunnah kuhusiana na kitendo cha Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu). Rai ya kwanza ni kuwa kitendo chake hakikuwa ni Kufr, na hii ndiyo rai iliyotiliwa nguvu katika kitabu hiki. Rai nyingine ni kuwa kitendo chake kilikuwa ni Kufr, lakini hakukufuru kutokana na udhr wa Ta'wīl. Hii ndiyo rai iliyoshikiliwa na Shaykh Abū Basīr At-Tartūsī, katika kitabu chake "Qawā'id Fit-Takfīr", Shaykh 'Abdul-Qādir Ibn 'Abdil-'Azīz (FakaLlaahu Asrahu) katika kitabu chake "Al-Jāmi' Fī Talab Al-'Ilm Ash-Sharīf", pamoja na rai ya Al-Hāfidh Sulaymān Ibn Nāswir Al-'Ulwān (FakaLlaahu Asrahu). Pia ilikuwa ni rai ya Ibn Hajar Al-Asqalānī (RahimahuLlaah), katika "Fat-h Al-B ārī". Kwa maelezo ya kina kuhusu Rai hii, tazama katika kiambatanishi cha "Millat Ibrāhīm", kutoka katika At-Tibyān Publications. Kwa hiyo suala ni kuwa hakuna Ahl As-Sunnah yeyote aliyewahi kutumia tukio hili kuonyesha kwamba Mudhāharah ulikuwa unaruhusiwa au si Kufr.

**613** Kwa sababu Murji'ah wanataka kudai kuwa hakika Hātib alifanya Mudhāharah; na kama wanadai hivi, basi pia wanaweza kudai kuwa sababu iliyofanya Hātib asi*ritadd* ni kuwa "Hakupenda Kufr". Na huu ni Msingi wa Hoja yao. Lakini ukweli ni kuwa hakufanya Mudhāharah, wala hakuwahi kukusudia kufanya – lakini badala yake kwa dhahiri ilionekana kuwa ni Mudhāharah na ma-Swahabah kwa makosa walifikiri kwamba hakika alishirikiana na Makuffār – kama utakavyoona.

"Enyi watu wa Quraysh! Hakika, Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amekujieni na Jeshi (*Jaysh*) kubwa kama Anga (yaani jeshi ni kubwa kama anga lilivyoenea), na linasonga mbele (kwa haraka) kama mto uliofurika. Na naapa Wallaahi! Hata kama angekujieni yeye tu peke yake – mikono mitupu, Allaah atamjaalia yeye awavamieni nyinyi na kumtimizia ahadi yake. Basi jitazameni wenyewe na  (na itazameni Haqq). Na amani (iko juu ya wenye kuifuata Haqq)."[614] Ibn Hajar, baadae anasema, "Hātib alisamehewa kwa sababu (aliandika) haya akidhani kwamba hakutakuwepo madhara katika hili."[615]

Kwa hiyo baada ya kuwa umeshaisoma barua hii, hebu tutazame tukio lake, kama ilivyosimuliwa kutoka kwa 'Alī (RadhiyaLlaahu 'Anhu),

"Mjumbe wa Allaah alinituma mimi, Az-Zubayr na Al-Miqdād akisema, *"Nendeni mpaka mtakapofika Rawdhat-Khākh ambako kuna mwanamke amebeba Barua, na Mnyang'anyeni (ichukueni barua hiyo)."*

Basi tukaendelea na safari yetu, tukikimbia na farasi wetu mpaka tulipofika *Rawdhah*, na hapo tulimkuta mwanamke huyo, na tukamwambia, "Toa barua."

Akasema yule mwanamke: "Sina barua."

Tukamwambia, "Toa barua, la si  hivyo tutakuvua nguo."

---

**614** Barua hii imenukuliwa na Amīr wa Muhaddithīn, Al-Hāfidh Ibn Hajar Al-'Asqalānī (RahimahuLlaah) katika "Fat-h Al-Bārī" (7/520).

**615** "Fat-h Al-Bārī" (8/634). Hivyo Hātib aliandika barua hii akidhani kwamba haitawadhuru Waislam kwa namna yoyote ile. Lakini kama utakavyoona, Murji'ah (kwa kuwa hoja yao siku zote  huwa ni "Kilicho katika nyoyo") wanadai kuwa Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alifahamu kuwa itawadhuru Waislam, na bado aliituma barua. Hakika hii ni Kashfa dhidi ya ma-Swahabah.

Basi akaitoa katika nywele zake alizosuka, na tukaipeleka kwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam).

Barua ilikuwa imeandikwa kutoka kwa *Hātib* Ibn Abī Balta'ah kwenda kwa baadhi ya watu miongoni mwa *Mushrikīn* huko Makkah, akiwaambia kile ambacho Mtume amekusudia kukifanya. Mtume akasema, "Ewe *Hātib*! Ni nini hii?"

*Hātib* akajibu, "Ewe Mjumbe wa Allaah! Usinihukumu haraka. Sikuwa mtu mwenye mahusiano na ma-Quraysh lakini nilikuwa rafiki (mshirika) yao wa nje na sina udugu nao wa Damu, na *Muhājirīn* wote waliokuwa pamoja na wewe, wana ndugu zao (huko *Makkah*) wanaoweza kuokoa Mali zao na Familia zao. Kwa hiyo nilitaka kuwapendelea ili waniokolee jamaa zangu kwani sina udugu nao wa damu. Sikufanya hivi kama *Kufr*, wala *kuritadd* katika *Dīn* yangu, wala kwa (kufurahishwa) kuridhika na *Kufr* baada ya *Uislam*." [Na katika Usimulizi mwingine kuna nyopngeza: Hakika sikumkhini (sikumsaliti) Mjumbe (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam)[616], wala kwa sababu ya *Nifāq* – kwani hakika nilifahamu kuwa Allaah atampa Ushindi na Fat-h Mjumbe wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), na kwamba atatimiza Nuru yake.[617]] [618]

---

**616** Ole wao Murji'ah! Wanadai kuwa Swahabah huyu mtukufu alimsaliti Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam)! Hakika, hawa Murji'ah wanasifa ya kila kundi potofu, likiwemo Shī'ah wanaowatuhumu ma-Swahabah kwamba walimsaliti Mtume. Aibu yao Murji'ah! Wanadai kuwa alifahamu kuwa itawadhuru Waislam! Dkt. Hātim Ibn 'Ārif, Qusūrī anayefahamika sana anadai katika kitabu chake, "Alichokifanya Hātib zama hizi kinajulikana kama Khiyānat Al-'Udhmā (hiyana kubwa)" – Ingawa mpiganaji huyu mtukufu wa Badr (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alidai, "Hakika sikumsaliti Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam)".Tena, hawa Murji'ah si kitu ila ni Shī'ah, wakimzushia mambo maovu Swahabah Mtukufu, Allaah awarahamu wote na awaepushe na ndimi chafu za Murji'ah na Shī'ah wa zama hizi.

**617** Shaykh Abū Muhammad Al-Maqdisī (FakaLlaahu Asrahu) anaelezea hili katika kitabu chake "Ash-Shihāb Al-Thāqib" kuwa "Kauli hizi zinamaanisha kuwa hakukusudia kuwasaidia Mushrikīn dhidi ya Waislam".

**618** Imesimuliwa na Ahmad na Abū Ya'lā.

Mtume akasema (SwalaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), *"(Hātib) Amewaambia ukweli."*

'Umar akasema, "Ewe Mtume wa Allaah! Niruhusu nikikate kichwa cha *Munāfiq* huyu!" [na katika Usimulizi mwingine: Ewe Mtume wa Allaah! Amemsaliti Allaah, na Mtume wake, na Waumini!", "Ameritadd!", "Ni *Munāfiq*!", "Amekukhalifu (wewe), na amewasaidia Maadui wako dhidi yako!"][619]

Mtume akasema, *"(Hātib) Ameshiriki (vita vya) Badr; na nini kitakujulisheni, pengine Allaah aliwaangalia waliopigana Badr na akasema: "Enyi watu wa Badr (Wapiganaji wa Kiislam wa Badr): Fanyeni Mtakalo, kwani Nimeshawasamehe."* … Mwisho wa Hadithi.[620]

**Kwanza Kabisa** – Yatakikana kuwekwa wazi kuwa hawa *Murji'ah*, na *Mubtadi'ūn* wengine, siku zote huzichunguza *Āyah (Hadithi) Muhkam* (zilizo za wazi, zenye kufahamika) na kuzielezea kwa *Āyah (Hadithi) Mutashābih* (kubabaisha, zisizofahamika moja kwa moja); Lakini *Ahl As-Sunnah*, siku zote huelezea *Āyah (Hadithi) Mutashābih* kwa kutumia *Āyah (Hadithi) Muhkam*. Na uthibitisho mdogo tu kwamba hadithi hii ni *Mutashābih* ni ukweli kwamba hadithi hii imetumiwa na baadhi ya *Salaf* kutolea dalili hukmu mbili zenye kugongana – Ibn Al-Qayyim (RahimahuLlaah)

---

**619** 'Umar (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alimhukumu Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu) kulingana na dhahiri ya vitendo vyake na muonekano wa vitendo vyake (kutuma barua kwa Mushrikīn). Lakini 'Umar hakujua uhalisia wa vitendo vya Hātib. Lakini Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) aliisoma barua yenyewe, na pia kupia Wahyi, alifahamishwa kuhusu niyyah na uhalisia wa vitendo vya Hātib. Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alijulishwa kuwa Hātib hakukusudia kuwasaidia Mushrikīn hata kidogo – kama utakavyoona… Lakini 'Umar (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alihukumu kwa mujibu wa muonekano dhahiri – na hii ni Kanuni ya Msingi kuhusiana na Vitenguzi vya Uislam – kama ilivyotajwa na Al-Fawzān na Imām Sulaymān (RahimahuLlaah). Na kwa kuwa hakuna Mtume aliyemiongoni mwetu hivi sasa, hakuna anayepokea Wahyi kutoka kwa Allaah kuhusiana na mambo yaliyo ndani ya Moyo – kwa hiyo hairuhusiwi kuhukumu kitu kingine kinyume na dhahiri ya vitendo.

**620** Imesimuliwa na Al-Bukhārī (3007, 4272,4890, 6249), Muslim (4550), Abū Dāwūd (3279), At-Tirmidhī (3305), Ahmad (3/350), Abū Ya'lā (4/182), Ibn Hibbān katika "Sahīh" yake (11/121), Al-Bazzār (1/308), Na Al-Hākim kaitika "Al-Mustadrak" (4/87).

ameisimulia kuhusiana na Kumuua *Jāsūs* wa Kiislam, baadhi ya ma-*'Ulamā* wanaona kuwa anatakiwa kuuawa, ili hali wengine wanaona kuwa hatakiwi kuuliwa na , "Makundi yote yanatumia hadithi ya *Hātib* kuunga mkono dalili zao."[621]

Kwa hiyo Wapotevu hawa hutumia hadithi hii *Mutashābih*, kukanusha maana zilizo wazi za *Āyah*, *Hadithi* na *Ijmā'* zilizo wazi – ambazo zimetajwa na Wanazuoni kuhusu ukweli kwamba *Mshirika* (mwenye kuungana nao) ni *Kāfir* na ni *Murtadd*. Na ma-*'Ulamā* waliosimulia *Ijmā'* mbalimbali – Je wao hawaijui hadithi ya *Hātib*, ijapokuwa hii ni *hadithi* maarufu sana?

**Pili** – Hapana shaka kuwa kuna umuhimu wa kufahamu *Hātib* (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alikuwa ni nani, na alikuwa ni mtu wa namna gani [622].

– Alikuwa ni miongoni mwa ma-*swahabah* bora (RadhiyaLlaahu 'Anhum) - katika mabingwa, pamoja na Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), waliopigana na kuwafyeka Mushrikīn siku ya vita kubwa ya *Badr* – ambayo ilikuwa ni vita kubwa ya kwanza katika *Uislam* – na imeitwa katika *Qur-ān*,

يَوْمَ الْفُرْقَانِ

**"Siku yaliyokutana makundi mawili (vita vya Badr)."**[623]

---

**621** Rejea katika Zād Al-Ma'ād (3/422). Na kwa sababu tu hadithi hii imetumika, haimaanishi kwamba Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alikuwa ni Jasusi. Lakini badala yake dhahiri ya kitendo chake ilionekana kuwa ni Jasusi – na ndiyo maana 'Umar (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alitaka kumuua. Lakini ukweli wa Barua pamoja na niyyah ya Hātib (Aliyojulishwa kwayo Mtume kupitia njia ya Wahyi), inathibitisha kuwa hakuwa ni Jasusi, wala mwenye kushirikiana nao…

**622** Hātib Ibn Abī Balta'ah (RadhiyaLlaahu 'Anhu). Alifariki mwaka 30 huko Madīnah, akiwa na Umri wa miaka 65. Khalīfah 'Uthmān Ibn 'Affān aliongoza Swalah yake ya Janāzah. Rejea katika "Al-'Isti'āb" cha Ibn 'Abdil-Barr (1/348), na "Al-Isābah" cha Ibn Hajar (1/300) kwa maelezo zaidi.

**623** Rejea Āyah,

يَوْمَ الْفُرْقَانِ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعَانِ

**"…Siku ya upambanuzi (baina ya Tawhīd na Shirk); siku yaliyokutana makundi mawili (hapo Badr)…" [Al-Anfāl : 41].**

Baina ya Wafuasi (washirika/marafiki) wa Allaah na Wafuasi wa *Tawāghīt*.

- Pia alikuwepo siku ya *Hudaybiyyah*.
- Hapana shaka alikuwa miongoni mwa wale waliotajwa katika *Āyah*,

مُّحَمَّدٌ رَّسُولُ اللَّهِ وَالَّذِينَ مَعَهُ أَشِدَّاءُ عَلَى الْكُفَّارِ

رُحَمَاءُ بَيْنَهُمْ

**"Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) ni Rasuli wa Allaah. Na wale walio pamoja naye ni wakali zaidi dhidi ya *makafiri*; wanahurumiana baina yao."[624]**

- Pia ni mmoja wa wale waliotajwa katika *Āyah*,

لَّا تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ يُوَادُّونَ مَنْ حَادَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ

وَلَوْ كَانُوا آبَاءَهُمْ أَوْ أَبْنَاءَهُمْ أَوْ إِخْوَانَهُمْ أَوْ عَشِيرَتَهُمْ

أُولَٰئِكَ كَتَبَ فِي قُلُوبِهِمُ الْإِيمَانَ

**"Hutokuta watu wanaomuamini Allaah na Siku ya Mwisho kuwa wanafanya urafiki na kuwapenda wanaompinga Allaah na Rasuli Wake, japo wakiwa ni baba zao, au watoto wao, au ndugu zao, au jamaa zao. Hao (Allaah) Amewaandikia katika nyoyo zao iymaan…"[625]**

- Kwamba uhalisia wa kitendo chake hakikua *Mudhāharah*, lakini ni aina ndogo ya *Muwālāh* ambayo ni dhambi. Lakini dhahiri [626]

---

624 Al Fat-h : 29

**625** Al-Mujādilah : 22

**626** Kwa kuwa kwa nje ni wazi kwamba "Hātib aliwaandikia barua Mushrikīn na akawajulisha kuwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) yuwaja na Jeshi" – inaonekana kwamba amewasaliti Waislam na amewasaidia Mushrikīn – na siku zote hukmu ya Riddah katika hali hiyo ni sawa. Lakini kama ulivyoona, uhakika wa barua ya Hātib haikuwa ni Mudhāharah, ni aina ndogo ya Muwālāh.

ya kitendo chake ilionekana kwa maswahabah wengine kuwa ni *Mudhāharah*, ambayo ilijulikana kwa kila mmoja kuwa ni Riddah. Na ndiyo maana 'Umar Al-Fārūk alimhukumu kulingana na dhahiri ya tukio (hali), na akasema, "Ewe Mtume wa Allaah! Niruhusu nikikate kichwa cha *Munāfiq* huyu!"

- *Hātib* (RadhiyaLlaahu 'Anhu) pia alijua kuwa muonekano wa nje (dhahiri) wa kitendo chake ulionekana kuwa ni *Mudhāharah*, na kadhalika alifahamu kuwa uhalisia wa kitendo chake siyo *Mudhāharah*. Na ndiyo maana alisema, "Ewe Mjumbe wa Allaah! Usinihukumu haraka…. Sikufanya hivi kama *Kufr*, wala *kuritadd* katika *Dīn* yangu, wala kwa (kufurahishwa) kuridhika na *Kufr* baada ya *Uislam*." Kwa hiyo hili linathibitisha kuwa yeye mwenyewe alifahamu kuwa kitendo chake kitaonekana kama *Mudhāharah*.

- Hakuwa na niyyah ya kuwasaidia *Mushrikīn* katika vita yao dhidi ya Waislam [627]; na ndiyo maana aliiandika barua yake kwa watu wa kawaida. Lakini angekuwa kakusudia kuwasaidia *Makuffār*, basi angeandika na kuielekeza barua yake kwa Makamanda na machifu wa Quraysh.

---

**627** Ni muhimu sana ndugu wafahamu tofauti iliyopo baina ya kuwasaidia Makuffār dhidi ya Waislam kwa kukusudia, kwa kitendo au kauli … Nakutamani Ushindi wa Makuffār dhidi ya Waislam. Yote hayo ni Riddah kwa dhati yake – bila kuwasaidia makuffār hata kwa sarafu moja. La mwanzo laweza kutokea hata kama mtu "anapenda" Uislam na "anawachukia" Makuffār, lakini la pili hutokea tu pale mtu anapopenda Kufr kuliko Uislam. Lakini mambo yote yanahusiana na Moyo; na hivyo haiwezekani kujua nini kipo katika Moyo, isipokuwa kwa Wahyi – kama ilivyotokea kwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alipothibitisha kuwa Hātib hayuko katika makosa yote mawili, aliposema "(Hātib) Amewaambia Ukweli". Na ni muhimu kutambua kuwa Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu) hata hakuanguka katika makosa haya mawili. Hakukusudia kuwasaidia Makuffār dhidi ya Waislam kwa kitendo au kauli yoyote – wala hakutamani Ushindi wa Makuffār juu ya Waislam – na hili liko wazi kabisa.

Allaah aliteremsha kwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kuwa *Hātib* alikuwa mkweli Katika madai yake kwamba hakukusudia kuwasaidia *Makuffār*, na kwamba uhalisia wa kitendo chake hakikuwa *Mudhāharah* (Lakini ni aina ndogo ya *Muwālāh)*. Ndipo Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akasema, *"(Hātib) Amewaambia ukweli."* Na Haiwezekani kwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kufahamu hili isipokuwa kwa njia ya Wahy.

- Na vipi idhaniwe kuwa *Hātib*, mmoja wa Wanajeshi wa Badr, na ambaye alikuwa tayari, pamoja na ma-*swahabah* wengine, kupigana na *Mushrikīn* ili kuiteka Makkah - vipi idhaniwe kuwa angewasaidia watu ambao yeye mwenyewe alikuwa anaenda kuwaua na kupigana dhidi yao hivi punde - Na tena awasaidie dhidi yake mwenyewe, Waislam, na Mtume wa Allaah?!

  Kwa hiyo baada ya haya kujibiwa, hebu tuangalie tena, yale ambayo watu wa *Irjā'* na *Tajahhum* wanataka kuitumia hadithi hii kwayo: Wanadai kuwa hadithi hii inathibitisha kwamba *Mudhāharah* (Kuungana na *Makuffār* dhidi ya Waislam) siyo *kufr* kwa dhati yake.

Na madai haya ya Uongo yanaweza kukanushwa kwa namna kadhaa, kama ilivyotajwa na *Shaykh* Nāswir Al-Fahd (FakaLlaahu Asrahu):

1) Hadithi hii ni moja ya dalili za wazi zaidi kwamba hakika Mwenye Kushirikiana nao (*Mudhāhir*) ni *Murtadd Kāfir*. Na hili linadhihirishwa kutokana na sababu tatu zifuatazo:

***Ya Kwanza:*** Kwamba 'Umar *Al-Fārūq* alisema, "Ewe Mtume wa Allaah! Niruhusu nikikate kichwa cha *Munāfiq* huyu!" Hivyo jambo hili laonyesha kuwa imani ya ma-Swahabah watukufu, akiwemo na 'Umar (RadhiyaLlaahu 'Anhu) – ilikuwa ni kwamba Wale wanaoshirikiana na *Makuffār* hakika ni *Murtaddūn* na *Munāfiqūn*. Na 'Umar (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alisema haya kutokana tu na dhahiri ya kitendo cha *Hātib* (RadhiyaLlaahu 'Anhu) [Ambacho kilionekana

kama *Mudhāharah]* – kwa kuwa binadamu hawezi kujua Ukweli wa ndani ya Moyo (Isipokuwa kupitia Wahy).[628]

**Swali:** Ikiwa *Mudhāharah* ilikuwa ni dhambi kubwa (na siyo Riddah) kama Kunywa pombe, Zinaa, n.k – Basi ni kwa nini *Swahabah* alitaka Kumuua *Hātib* (kwa sababu ya vitendo vyake vya dhahiri)?

**Jibu:** Kwa sababu dhahiri ya Matendo ya *Hātib* yalionekana kama kwamba ameungana/ ameshirikiana na *Makuffār* – Na ma-Swahabah (RadhiyaLlaahu 'Anhum) walitofautisha kati ya "Kushirikiana/Kuungana" na "Madhambi Makubwa"; Maana yake walifahamu kuwa "Kushirikiana/Kuungana." ni *Riddah*.[629]

---

**628** Na ndiyo maana pindi Murji'ah wanapoweka shart kuwa mpaka (labda) mshirika awe anapenda Kufr, au anauchukia Uislam – Shuyūkh (hasa Al-Fawzān) wamesema kuhusu wao kuwa "Na bado kuna kundi lingine wanaosema, "Haijalishi wanasema au kufanya nini, hawatakiwi kuhukumiwa kuwa ni Makuffār au Mushrikīn, mpaka yajulikane yaliyomo katika nafsi zao."

Yā SubhānaLlāh! Ewe Allaah! Umetakasika! Je sisi ndio ambao twafahamu yaliyomo ndani ya Nyoyo, au ni Allaah?" Hivyo Yā SubhānaLlāh! Je, tutajuaje kama Mshirika "anapenda" Uislam?? Na ikiwa Murji'ah wanasema, "Muulizeni – na kama akisema anapenda Uislam na anachukia Kufr – basi lazima tukubali madai yake ya Ulimi (maneno yake). Na kwa mujibu wa shart hili, basi kila Murtadd watajiokoa wenyewe kwa kusema "Lakini nawapenda Waislam na nachukia Kufr"!! Na radd hii iko wazi kutokana na kauli ya 'Umar (RadhiyaLlaahu 'Anhu) utakayoiona, kuhusiana na alichokisema juu ya kuhukumu watu kutokana na dhahiri ya vitendo vyao, hata kama watadai kuwa Nafsi zao ziko juu ya Uislam.

**629** Na hii pia yaonyesha kuwa wakati 'Umar (RadhiyaLlaahu 'Anhu) aliposema "Niruhusu mimi nikikate kichwa cha Munāfiq huyu!", Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakumkasirikia yeye na kumkemea, wala hakumuita yeye kuwa ni "Takfīrī" wala "Khārijī" – kama Qusūriyyah wanavoita Muwahhidīn zama hizi – Lakini tu Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alisema " (Hātib) Ameshiriki (vita vya) Badr; Na nini kitakujulisheni, pengine Allaah amewatazama wale walioshiriki Badr na Akasema, "Enyi watu wa Badr: Fanyeni mtakalo, kwani nimewasamehe." Ibn Al-Qayyim anasema kuhusu hili, akitaja faida (Fawā'id) zinazopatikana kutoka na hadithi hii, "Na pia (hadithi hii inathibitisha) kwamba pindi mtu anapomtuhumu mtu kwa Nifāq na Kufr kimakosa, kutokana na hasira na heshima kwa ajili ya Allaah , Mtume wake, na Dini yake – na si kwa ajili ya Hawā na tamaa zake – basi mtu huyo hajafanya Kufr yoyote, wala dhambi yoyote; Badala yake atalipwa thawabu kwa niyyah yake njema. Na hii ni kinyume na watu wa Matamanio (Ahl Al-Ahwā) na Bid'ah – kwa sababu humfanyia Takfīr na Tabdī' (Kumuita mtu ni Mzushi) kwa sababu ya matamanio na hawā zao; Lakini

***Ya Pili:*** Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakusema kuwa 'Umar (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alikosea katika hukmu yake ya jumla kuhusu muonekano wa kitendo hicho (*Mudhāharah*) – Lakini kwa kuwa *Hātib* (RadhiyaLlaahu 'Anhu) hakufanya *Mudhāharah*, hakuhusishwa na hukmu hiyo. Na dalili ya kuwa *Hātib* hakufanya *Mudhāharah* iko katika kauli ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), *"(Hātib) Amewaambia ukweli. (Yaani hakushirikiana na Mushrikīn)."* Wala Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakumtuhumu 'Umar (RadhiyaLlaahu 'Anhu) kwamba amekuwa *Takfīr* wala *Khārij* [Kwa sababu 'Umar alikuwa sahihi katika hukmu yake juu ya mtu ambaye kiuhalisia amefanya *Mudhāharah* – lakini alikosea tu kufikiri kwamba *Hātib* (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alifanya *Mudhāharah*.][630]

***Ya Tatu:*** Kwamba *Hātib* mwenyewe (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alijua kuwa dhahiri ya kitendo chake ilionekana kama *Mudhāharah*. Na ndiyo maana alisema, "Ewe Mjumbe wa Allaah! Usinihukumu haraka… Sikufanya hivi kama *Kufr*, wala *kuritadd* katika Dini yangu, wala kwa (kufurahishwa) kuridhika na *Kufr* baada ya *Uislam*." Na pia alibainisha kwamba hakudhamiria kuwasaidia *Makuffār*,

---

watu hawa ndio wanaostahili kufanyiwa Takfīr na Tabdī'." Rejea katika "Zād Al-Ma'ād" (3/372). Na kisha fananisha haya na wanachokifanya Murji'ah zama hizi – humwita kila Hanīf anayemfanyia Takfīr Tawāghīt kuwa ni "Khawārij. Na Imām Abā Batīn (RahimahuLaah) anasema, "Hivyo mwenye kumuita mtu ni Kāfir, au Fāsiq, au Munāfiq kimakosa, lakini kwa ajili ya heshima na hasira kwa ajili ya Allaah – inatarajiwa kuwa Allaah atamsamehe; kama ambavyo 'Umar (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alivyosema kuhusu Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu), kwamba ni Munāfiq; Na hii (Takfīr kwa ajili ya heshima na hasira kwa ajili ya Allaah) ilifanywa na ma-Swahabah wengine pia, na hata wasio ma-Swahabah (Salaf wengi)… Na madai (kauli) ya watu Wajinga "Mnawakufurisha Waislam" – yeyote mwenye kusema hivi hajaufahamu Uislam wala Tawhīd; Na lililowazi kuhusu mjinga huyu ni kwamba Uislam wake ni Batili. Kwa sababu asiyezuia (Inkār) vitendo ambavyo Mushrikūn wanavifanya hivi leo, na wala haoni hayo kuwa ni Uovu – basi si Muislam." Rejea katika "Majmū'at Al-Rasā'il Wal-Masā'il An-Najdiyyah" (1/654 – 655). Basi hebu fananisha kauli hizi na Hawā za Murji'ah, na pengine utajua ni kwa nini Salaf kama Ibn Kathīr (RahimahuLlaah) aliwaita wao "Wafurahisha – Wafalme"…

**630** Ilionekana kama vile Hātib (RadhyaLlaahu 'Anhu) amewasaidia Makuffār dhidi ya Waislam – Lakini ukweli ulikuwa ni kwamba hakuwasaidia wao dhidi ya Waislam. Ukweli huu unatakiwa ufahamike vizuri.

“Hakika sikumkhini (sikumsaliti) Mjumbe (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam)” – Na alitaja ukweli wa barua yake. Kwa hiyo hii inathibitisha kuwa udhahiri wa kitendo chake ulionekana kama *Mudhāharah*, na *Mudhāharah* unapelekea katika *Riddah* na *Kufr*, na udanganyifu (*Khiyānah*). Lakini kwa kuwa Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) alijiridhisha , kwa kuisoma barua yenyewe, na kupitia Wahy kutoka kwa Allaah, alisema, *“(Hātib) Amewaambia Ukweli (yaani hakusaidiana na Mushrikīn dhidi ya Waislam).”*

**Swali:** Ikiwa *Mudhāharah* (Kushirikiana na *Makuffār*) haikuwa ni *Riddah* na *Kufr*, lakini tu ni dhambi kubwa (*Kabīr*) [Kama wanavyodai *Murji’ah*] – basi kwa nini *Hātib* alisema, “Sikufanya hivi kama *Kufr*, wala *kuritadd* katika Dini yangu, wala kwa (kufurahishwa) kuridhika na *Kufr* baada ya *Uislam*.”?

**Jibu:** Kwa sababu alijua kwamba dhahiri yake ilionekana ni *Mudhāharah*, ambapo ilifahamika kwa kila mtu kuwa ni *Kufr* na *Riddah* – na siyo *Kabīrah* kama Zinaa.

2) Kwamba Hātib (RadhiyaLlaahu ‘Anhu) alishirikiana na Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) tu dhidi ya Makuffār. Na aliwasaidia Waislam yeye mwenyewe, kwa nafsi yake, damu yake, mali yake, maneno yake, na Ushauri – katika vita vyote (vya kutuma jeshi, na kwenda pamoja na jeshi); alikuwa katika wale ambao walikuwepo *Badr* na *Hudaybiyyah*, na watu hao wako katika Jannah. Na alimsaidia Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) tena, pia katika kampeni hii ya Kuiteka Makkah. Alitoka kama *Mujāhid* pamoja na ma-Swahabah wengine (RadhiyaLlaahu ‘Anhum), kwa mali yake na nafsi yake – kwa ajili tu ya kupigana *Jihād* dhidi ya *Mushrikīn*. Hivyo, vipi idaiwe kuwa alishirikiana na kuungana na *Mushrikīn* dhidi ya Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam)? Na pamoja na haya, barua ile ambayo aliiandika – haikuwa na *Mudhāharah* wa namna yoyote dhidi ya Waislam, kwani yeye mwenyewe punde tu alikuwa anaenda kupigana dhidi ya Makuffār. Na alikuwa na hakika kwamba Waislam watashinda – kama alivyosema, “Kwani hakika nilifahamu kuwa Allaah atampa Ushindi na Fat-h Mjumbe wake (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam).”

3) Na barua yenyewe (kama ilivyotangulia). Hivyo hakuna chochote ndani yake kinachopelekea pasemwe kwamba aliungana/alishirikiana na *Mushrikīn*. Lakini, alionesha aina ndogo ya Muwālāh, kuwaonesha wao upole/ ukarimu kwa kuwalingania wao Wasilimu – na hili lilifanyika katika aina ya barua iliyotumwa kwa jamaa zake. Hivyo basi alimuasi Mtume kwa kuwatumia wao barua hiyo, kwa kuwa walikuwa katikati ya *Mushrikīn* - na hili ni *Kabīrah* (dhambi kubwa) lenye kusamehewa kwani alishiriki katika vita ya Badr. Na Ibn Hajar ameelezea kwamba, "Hātib alisamehewa kwa sababu (aliandika barua hii) alidhani kwamba hapatakuwa na madhara katika barua hiyo."[631] Na Hātib mwenyewe alisema, "Kwani hakika nilifahamu kuwa Allaah atampa Ushindi na Fat-h Mjumbe wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam)." Kwa hiyo kuna tofauti kubwa sana kati ya mtu ambaye ana uhakika kabisa kwamba barua yake haitakuwa na faida yoyote kwa *Makuffār* katika vita dhidi ya Waislam – (ni tofauti) na mtu ambaye anawafanyia upelelezi *Makuffār*, anashirikiana nao na anaungana nao katika mambo ambayo yatanufaisha uvamizi wao dhidi ya Waislam.

Basi hebu tusome tena kipande cha barua hiyo – "Na naapa Wallaahi! Hata kama angekujieni yeye tu peke yake – mikono mitupu, Allaah atamjaalia yeye awavamie nyinyi na kumtimizia ahadi yake. Basi jitazameni wenyewe (na itazameni Haqq). Na amani (iko juu ya wenye kuifuata Haqq)."[632] Kwa hiyo ni wazi kuwa alikuwa hashirikiani na *Mushrikīn*, lakini badala yake kuwapa *Da'wah*, na kuwashauri wao kutubia kutokana na *Shirk*, na kuwaonya wao kutokana na matokeo (mabaya) ya kubaki kwao katika *Shirk* [633] – ambayo yako mbali na *Mudhāharah*.

---

631 "Fat-h Al-Bārī" (8/634). Hakuna Shaka, kama alidhani kwamba anatoa siri za mipango ya Waislam kwa Makuffār, na kwamba Barua itawasaidia Makuffār dhidi ya Waislam – na bado akaituma barua yake – Hakuna shaka kwamba hii itachukuliwa kuwa ni *Riddah*.

632 Tazama "Fat-h Al-Bārī" (7/520).

633 Na hili ndilo hasa alilomaanisha Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu) – baada ya kuzichunguza kauli zake zingine alizozisema kumwambia Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na pia katika barua – aliposema "Hivyo nilipenda niwapendelee wao ili [pengine wanaweza Kusilimu na] huenda wakawanusuru jamaa zangu kwa kuwa sina udugu nao wa damu."

Lakini sababu pekee iliyompelekea kufanya hivi ni kwa sababu ya huruma yake na upole wake kwa Jamaa zake ambao walikuwa miongoni mwa *Mushrikīn*. Na ndiyo Allaah akateremsha *Āyah* hizi kuhusu Hātib na *Muwālāh* wake na kitendo cha kuwafanyia wao ukarimu,

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمْ أَوْلِيَاءَ تُلْقُونَ إِلَيْهِم بِالْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُوا بِمَا جَاءَكُم مِّنَ الْحَقِّ يُخْرِجُونَ الرَّسُولَ وَإِيَّاكُمْ أَن تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ رَبِّكُمْ إِن كُنتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَادًا فِي سَبِيلِي وَابْتِغَاءَ مَرْضَاتِي تُسِرُّونَ إِلَيْهِم بِالْمَوَدَّةِ وَأَنَا أَعْلَمُ بِمَا أَخْفَيْتُمْ وَمَا أَعْلَنتُمْ وَمَن يَفْعَلْهُ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَاءَ السَّبِيلِ

**"Enyi walioamini! Msifanye adui Wangu na adui wenu kuwa *Awliyā* (marafiki wandani) mkiwapa mapenzi, na hali wamekwishakufuru yaliyokujieni ya haki; wanamfukuza Rasuli pamoja nanyi kwa sababu mmemuamini Allaah Rabb wenu; Mnapotoka kwa ajili ya *jihaad* katika njia Yangu na kutafuta radhi Zangu (basi msiwafanye hawa *Makuffār* na *Mushrikīn* kuwa marafiki wenu) mnawapa siri kwa mapenzi, na hali Mimi Najua zaidi yale mnayoyaficha na yale mnayoyadhihirisha. Na yeyote atakayefanya hivyo miongoni mwenu, basi kwa yakini amepotea njia ya sawa."**[634]

Na baada ya haya yote, hebu tubainishe masā'il mawili yaliyomo katika tukio hili; na ni muhimu mno kutofautisha baina ya mawili haya –

1) Hukmu juu ya Mudhāharah
2) Hukmu juu ya kitendo cha Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu)

---

**634** Al-Mumtahinah : 01

Baadhi ya watu huchanganya mawili haya – na wanadai kuwa kwa sababu Hātib (RadhiyaLlaahu ʻAnhu) hakuambiwa kuwa ni *Murtadd* au *Munāfiq*, basi pia inamaana kwamba yeyote anayewafanyia upelelezi *(anawasaidia Makuffār kufanya upelelezi/ujasusi dhidi ya Waislam)* na kuungana na *Makuffār*, basi nao hawako katika *Nifāq* na *Riddah* – Na hili ni kosa kubwa (na baya) mno. *Ta'wīl* yao hii haiko sawa kwa sababu wamechukulia kuwa hakika Hātib alifanya *Mudhāharah* – Lakini ukweli ni kwamba hakufanya *Mudhāharah* (Lakini ni aina ndogo ya *Muwālāh*).[635]

Na kuhusu hili, *Shaykh* Nāswir Al-Fahd amesema, "Hili ni mfano wa pindi ambapo mtu alikutwa na mwanamke yuko naye kando, katika sehemu yenye kutiliwa shaka – Na mmoja wa ma-*Swahabah* akamuuliza Mtume (SwallaLlaahu ʻAlayhi wa Sallam), "Ewe Mjumbe wa Allaah! Naomba nimpige mawe Mzinifu (*Zānī*) huyu!" Kisha Mtume (SwallaLlaahu ʻAlayhi wa Sallam) akamuuliza mtuhumiwa (kuhusu alichofanya), na akajibu, "Sijazini, lakini nimefanya hivi na hivi" – mambo ambayo ni madogo kuliko Zinaa.

Hivyo wanaoichambua hadithi hii wataona mambo mawili ndani yake:

---

**635** Rai ya sawa kuhusiana na barua ya Hātib (RadhiyaLlaahu ʻAnhu) ni kwamba haikuwa ni Mudhāhara – ambao ni Kitenguzi cha Uislam; Lakini barua yake ilikuwa ni aina ndogo ya Muwālāh, ambayo ni Dhambi kubwa, ambayo inafutika kutokana na kushiriki kwake (katika vita vya) Badr, kwani Mtume (SwallaLlaahu ʻAlayhi wa Sallam) amesema, "(Hātib) Ameshiriki (vita vya) Badr; Na nini kitakujulisheni, pengine Allaah amewatazama wale walioshiriki Badr na Akasema, "Enyi watu wa Badr (Yaani Wanajeshi wa Kiislam waliopigana Badr)! Fanyeni mtakalo, kwani nimewasamehe." Lakini kama kweli Hātib (RadhiyaLlaahu ʻAnhu) alifanya Mudhāharah, basi hukmu ni kwamba Vitenguzi vinabatilisha A'māl zote njema, na hiyo inajumuisha Kushiriki katika vita vya Badr; Hivyo haiwezekani kusema kwamba barua ya Hātib (RadhiyaLlaahu ʻAnhu) ilikuwa ni Mudhāharah. Na mtazamo sahihi ni kwamba ilikuwa tu ni dhambi kubwa, Muwālāt (siyo Tawallī) kwa Makuffār.

***Kwanza kabisa*** *-* Kwamba hukmu ya Mzinifu aliyeoa ni Kupigwa mawe (mpaka kufa), kwani Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakumzuia swahabah aliyetaka kumpiga mawe (mtu ambaye alihisi/alimdhania kuwa ni Mzinifu kutokana na dhahiri yake) – [Inayoshawishi kwamba Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kwa namna maalum alikubaliana na Swahabah].

***Pili*** – Ukweli kwamba yule mtu hakufanya Zinaa, kwani alipozungumza uhalisia wa vitendo vyake, ilidhihirika kuwa vilikuwa ni vidogo kuliko Zinaa [na hivyo *hadd* ya kupigwa mawe haikutekelezwa juu yake].

Hivyo, mwenye kuiacha hukmu ya kumpiga mawe Mzinifu kutokana na kutozini kwa *mtu huyu* (Katika hadithi) – basi mtu huyu (aliyeacha hukmu) atakuwa amechanganya mambo mawili tofauti."[636]

Na hiki ndicho walichokifanya *Murji'ah* juu ya Hadithi ya Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu).

**Kwa hiyo jambo la kwanza ni *Mudhāharah*:** Na hakuna tofauti ya Rai miongoni mwa *Salaf* kwamba Kushirikiana/kuungana na *Makuffār* dhidi ya Waislam – hata kama anaupenda *Uislam* na anachukia *Kufr* katika Moyo wake – hakika ni *Riddah*, na ni *Nifāq akbar*. Ni jambo la *Ijmā'*. Kuhusiana na *Āyah,*

وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَإِنَّهُ مِنْهُمْ

**"Na yeyote atakayewafanya Awliyā' (marafiki wao wandani); basi hakika yeye ni miongoni mwao."** *[Al-Mā'idah: 51] – Al-'Allāmah* Ibn Hazm (RahimahuLlaah) anasema, "Ni sahihi kwamba *Āyah* hii ichukuliwe tu kwa dhahiri yake (maana yake halisi, ya wazi), kwamba ni *Kāfir* katika makundi ya *Makuffār*, na huu ni Ukweli, hakuna hata Waislam wawili watakataa jambo hili."[637]

---

**636** Rejea katika kitabu "Al-Waqafah Ath-Thāniyah", katika "Waqafāt Ma'a Al- Waqafāt".

**637** Rejea katika "Al-Muhallā" (11/138).

**Jambo la Pili ni kitendo cha Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu):** Dhahiri (*Dhāhir*) inaonekana kama "Ushirikiano na *Makuffār* dhidi ya Waislam." Na ndiyo sababu ma-Swahabah walitaka kuikata shingo yake, kwa kuwa walijua kwamba Mshirika yeyote (*Mudhāhir*) alikuwa ni *Munāfiq* na *Murtadd*. Lakini wakati Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alipomuuliza Hātib kuhusu tendo lenyewe hasa, alijibu kwamba hajashirikiana na *Makuffār* akisema, "Sikufanya hivi kama *Kufr*, wala *kuritadd* katika Dini yangu, wala kwa (kufurahishwa) kuridhika na *Kufr* baada ya *Uislam*… Hakika sikumkhini (sikumsaliti) Mjumbe (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam)[616], wala kwa sababu ya *Nifāq* – kwani hakika nilifahamu kuwa Allaah atampa Ushindi na Fat-h Mjumbe wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), na kwamba atatimiza Nuru yake." Kwa hiyo mwenyewe alikwepa *Mudhāharah*, kwani alijua kwamba vitendo vyake vilionekana kama vile vilikuwa *Mudhāharah*. Lakini angeona kuwa vitendo vyake vilionekana kuwa kama madhambi makubwa tu [na hiki ndicho wanachodai Murji'ah], basi asingesema hivyo. [Tena] – Alisema kauli hizo kwa sababu alijua kuwa dhahiri ya vitendo vyake vingeonekana kama ameshirikiana – na alitaka kubainisha kuwa hakukusudia kuwapa *makuffār* msaada wowote dhidi ya Waislam.

*Shaykh* Abū Muhammad Al-Maqdisī (FakaLlaahu Asrahu) anasema, "Na ilikuwa nzuri iliyoje njia ya *Imām* Al-Bayhaqī (RahimahuLlaah) katika "*Sunan*" yake alipoiita sura ambayo ndani yake aliiweka hadithi ya Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu), "**SURA**: Muislam ambaye [bila kusudio la Madhara] aliwapa Mushrikīn Siri za Waislam" (9/146)"; na baada ya hapo alitenga Sura ya peke yake, "**SURA**: Kupeleleza Maadui" (9/147), ambamo aliitaja hadithi ya Salamah Ibn Al-Akwa' (RadhiyaLlaahu 'Anhu)." [638]

---

**638** Rejea katika "Ash-Shihāb Ath-Thāqib". Hadithi ni kama ilivyo katika "Fat-h Al-Bārī"(6/168) – "Mmoja wa "Macho ya Mushrikīn" [Majasusi] alikuja na akakaa na ma-Swahabah, akaongea nao kidogo, na kisha baadaye akaondoka. Hivyo Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akaamrisha, "Mtafuteni na Muueni". Salamah Ibn Al-Akwa' (RadhiyaLlaahu 'Anhu) anasema, "Hivyo nilimuua, na kisha Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akashikilia (akatwaa) vitu/mali yake." Shaykh Abū Jandal (Fāris Az-Zahrānī) Al-Azdī (FakaLlaahu Asrahu) anasema, "Hivyo huyu ni Swahabah aliyemuua Jasusi na akatwaa mali/vitu vyake, si katika mapambano wala si vitani, lakini kama ilivyo katika hadithi kwenye Al-Bukhārī, "Salamah alikutana na Jasusi alipokuwa amempumzisha ngamia

Hivyo hii inaonyesha kuwa Hātib (RadhiyaLlaahu ʻAnhu) hakuwafanyia *Makuffār* upelelezi (dhidi ya Waislam), wala hakukusudia kuwasaidia *Makuffār,* dhidi ya Waislam hata kwa kidole.

Na yatakikana kuelezwa tena kwamba "Kuipenda *Kufr*" yenyewe ni *Riddah* kwa dhati yake, hata kama mtu amekaa nyumbani kwake na hamdhuru Muislam yeyote. Lakini, hata kama ametoka (yuko na Jeshi) anawasaidia Waislam dhidi ya *Makuffār*, na ilihali "anapenda *Kufr*" katika Moyo wake – basi yeye bado ni *Munāfiq* na *Kāfir*. Na hiki ni kitenguzi katika mambo ya ndani ya Moyo *(Kufr I'tiqādī)*. Na hii haiwezi kujulikana labda mtu angalau kwa maneno adhihirishe hili, au kwa Wahy kutoka kwa Allaah.

Na kuhusu *Mudhāharah*, Kushirikiana na *Mushrikīn* dhidi ya Waislam, kwa namna yoyote ya Ushirikiano – basi hiki ni kitenguzi katika mambo ya nje (ya wazi) ya vitendo *(Kufr ʻAmalī)* – na hii huhukumiwa kwa (kuangalia) vitendo dhahiri. Kwa hiyo hizi ni aina mbili tofauti za Vitenguzi. Hebu hili lifafanuliwe zaidi – Kutamani Ushindi wa *Kufr* juu ya *Uislam* ni kitenguzi, iwe kitendo chochote kitafanywa dhidi ya Waislam au hakikufanywa, au Kuwasaidia *Makuffār*. Hivyo hivyo, *Mudhāharah* (kuungana/kushirikiana ni kitenguzi, awe au asiwe Mshirika "anaupenda *Uislam*" au "Anauchukia *Ukafiri*". Kimoja ni kitenguzi kwa *I'tiqād*, na kingine ni kitenguzi kwa *ʻAmāl*. Na mwenye kuvihudhurisha vyote kwa pamoja, akapenda *Kufr* na *Mudhāharah* – basi mtu huyo ameanguka katika vitenguzi viwili, na vyote hivi ni *Riddah*.

Na ikiwa bado Murji'ah wanasema kuwa Moyo unatakiwa "Kuwapenda *Makuffār*" au "Kuwachukia Waislam" ili *Mudhāharah* kamili uwe *Riddah* – Basi kutajibiwa kuwa Allaah pekee ndiye Anayejua yaliyomo ndani ya moyo wa mtu, na iwe au isiwe mtu

---

wake – na kisha Salamah akamuua Jasusi, na akarudi amempanda farasi (huyo)." Kwa uchunguzi wa kina zaidi juu ya mada hii, rejea katika kitabu cha Shaykh kiitwacho "Tahrīdh Al-Mujāhidīn Al-Abtāal ʻAlā Ihyā' Sunnat Al-Ightiyāl". Kwa hiyo hukmu iko wazi – Tofauti baina ya mtu ambaye kwa hakika alishirikiana na Makuffār (Jasusi huyu), na mtu ambaye hakushirikiana na Makuffār kwa njia yoyote ile (Hātib RadhiyaLlaahu ʻAnhu).

"anapenda *Kufr*" au "anapenda *Uislam*" – kwani mambo haya ni ya *Ghayb* (mambo yasiyoonekana).

Kama Anavyosema Allaah,

إِنَّ اللَّهَ عَالِمُ غَيْبِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ

**"Hakika Allaah ni Mjuzi wa ghayb za mbingu na ardhini. Hakika Yeye (Pekee) ni Mjuzi wa yaliyomo vifuani."[639]**

Na pia Allaah Anasema,

عَالِمُ الْغَيْبِ فَلَا يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِ أَحَدًا إِلَّا مَنِ ارْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ

**"(YEYE PEKEE) Ndiye Mjuzi wa ghayb na wala Hamdhihirishii yeyote ghayb Yake. Isipokuwa yule Aliyemridhia miongoni mwa Rasuli."[640]**

Na hiki ndicho alichokimaanisha 'Umar Ibn Al-Khattāb (RadhiyaLlaahu 'Anhu) aliposema, "Hakika watu walikuwa wakihukumiwa kwa mujibu wa Wahy wakati wa zama za Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam); na kwa hakika Wahy umeshakatika. Hivyo, sasa hivi tunakuhukumuni kwa vyovyote itakavyokuwa dhahiri ya vitendo vyenu.

---

**639** Fātir : 38

**640** Al-Jinn : 26 – 27. Na kwa kuwa 'Ilm Al-Ghayb ( Elimu ya Ghaibu) ni katika sifa ya Allaah Pekee – ma-Imām wamemhesabu yeyote menye kudai kujua Ghayb kuwa ni moja ya vichwa vya Tawāghīt [Tazama Thalāthat Al-'Usūl]. Hivyo, Ikiwa Murji'ah wanadai kujua ni akina nani wenye kushirikiana na Makuffār ambao hakika "Wanaupenda Uislam na Wanachukia Kufr" ndani ya nafsi zao – ingawa dhahiri ya muonekano wao ni Riddah – basi wamedai kujua Ghayb, na hivyo wao ni Tawāghīt wao wenyewe.

Kwa hiyo yeyote anayeonekana kuwa Mwema (Muislam), basi tutampa Amani (atasalimika) na tutamfanya Rafiki yetu – na hatuwajibiki na mambo ya Nafsi (moyo) yake (kama vile Mapenzi, chuki, *Istihlāl*), na Allaah tu ndiye atakayeihukumu Nafsi yake. Na yeyote atakayeonekana kuwa Muovu (*Kāfir,Murtadd),* basi hatutampa Amani, wala kumuamini – hata kama atasema (kwa maneno) kwamba Nafsi (Moyo) yangu ni Njema (Muislam)."[641]

Na ndiyo maana *Shaykh* Al-Fawzān amesema kuhusu *Murji'ah*, "Na bado Haijalishi wanachosema au Kufanya, hawapaswi kuhukumiwa kuwa ni *Makuffār* au *Mushrikīn*, mpaka yatakapojulikana yaliyomo katika Nafsi (Nyoyo) zao."

*Yā SubhānaLlaah!* Ewe Allaah! Umetakasika (na haya)! Je sisi ndio tunaofahamu yaliyo katika Nafsi zao, au ni Allaah?

---

**641** Imepokelewa na Al-Bukhārī katika "Sahīh" yake katika Sura "Kitāb Ash-Shahadāt" (2498). Hivyo ikiwa mtu atashirikiana na Makuffār dhidi ya Waislam – hata kama anadai kuwa "Anaupenda Uislam" na "Anachukia Kufr", hatuwezi kumuamini yeye, na tutashughulika naye kama Murtadd. Na wakipigana vita na Mabrigedia wa Tawhīd, na kupigana kuokoa maisha ya Wavamizi wa Kiyahudi – basi watashughulikiwa sawa sawa kama ambavyo ndugu zao Wavamizi watakavyoshughulikiwa – hata kama wanadai "Tunaipenda Tawhīd, na tunauchukia Msalaba". Hali kadhalika, wakikataa kuhukumu kwa Sharī'ah, watashughulikiwa kama Murtadd na Kāfir – hata kama wanadai kwa midomo yao "Hatusemi kwamba sheria zetu ni Halāl Kiislam" – ingawa kwa hakika wameifanya sheria hiyo kuwa Inafaa Kisheria – na haya ndiyo ambayo Salaf wamesema "Istihlāl".

Tunatakiwa kuhukumu tu kulingana na *Dhāhir*; lakini *Bawātin* (yaliyofichika/ya ndani), hayo hayafahamiki kwa yeyote isipokuwa Allaah Pekee.

Hivyo, yeyote anayefanya *Shirk* atahesabika ni *Mushrik* na atachukuliwa kuwa *Mushrik* – mpaka atakapotubia kwa Allaah na akashikamana sawasawa na *Tawhīd*. Kadhalika yeyote atakayetenda kwa mujibu wa *Tawhīd* atakubaliwa na kuchukuliwa kuwa ni Musilam – alimradi hatendi lolote lenye kuvunja/kutengua *Tawhīd*."[642] Na kwa Mujibu wa *Qur-ān*, *Sunnah*, na *Ijmā'* ya *Salaf* – *Mudhāharah* ni kitenguzi cha *Uislam* – na hapana hata Waislam wawili watakao kataa.

Shaykh Muhammad Ibn 'Abdul-Latīf Āl Ash-Shaykh (RahimahuLlaah) anabainisha, "Na Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amesema, *"Atakayeungana na Mushrik na akaishi pamoja naye – basi hakika ni kama yeye."* Isidhaniwe kuwa yeyote anayekaa na kuishi tu na *Mushrik* ni *Kāfir*; Badala yake, lililokusudiwa (na hadithi hii) ni kwamba yeyote ambaye hawezi kutoka/kuhama miongoni mwa *Mushrikīn*, na wanamlazimisha atoke pamoja nao (kwenda kuwapiga Waislam), basi hukmu yake ni sawa na yao (*Mushrikīn*), katika ruhusa ya Kumuua (yeye) na kuchukua mali yake – lakini hukmu haifanani katika *Takfīr* yake (yeye siyo *Kāfir* – ilihali *Mushrikīn* ni *Makuffār*).

Lakini akatoka pamoja na *Makuffār* kwenda kuwapiga Waislam, kwa Tamaa (ya Manufaa ya Kidunia) au kwa kupenda mwenyewe (pasi na Kukirihishwa); au akawasaidia mwenyewe kwa nguvu zake au Mali zake – basi hapana shaka juu ya ukweli kwamba hukmu ya *Kufr* yake ni sawa na ile ya *Mushrikīn*."[643]

---

**642** Rejea katika Sharh ya Shaykh ya "Kashf Ash-Shubuhāt".

**643** "Ad-Durar As-Saniyyah" (8/456 – 457), na "Majmū'at Ar-Rasā'il Wal-Masā'il" (2/135).

Hivyo Fahamu – Ewe ndugu yangu *Muislam*! Kwamba wale *Murji'ah* wanatamani hili: Kudai kuwa hakuna anayeweza kumfanyia *Takfīr* Mshirika (yeyote anayekidirika kitenguzi cha nane) kamwe katika Dunia hii, na Allaah atawahukumu watu hawa kwa mujibu wa Nafsi zao; na kwamba yeyote mwenye kumkufurisha (kumfanyia *Takfīr* ) Mshirika kwa kuzingatia tu *Mudhāharah*, basi mtu huyo ni *Takfīrī*, na ni *Khawārij* – na hii inajumuisha ma-*Imām* na Wanazuoni wote waliotajwa.[644] Na kama alivyosema Dkt. Hātim Ibn 'Ārif, mmoja kati ya viongozi wa *Murji'ah*, "Na kwa sababu *Takfīr* katika *Al-Walā'* na *Al-Barā'* inahusiana na hisia za moyoni, na hisia hizi hazijulikani na yeyote isipokuwa Allaah – Hakika haiwezekani kumuita huyu (Mwenye kushirikiana nao) ni *Kāfir*… labda atangaze (aseme) wazi kuwa anapenda Dini ya *Makuffār*."[645]

Kwa hiyo baada ya yote hayo kufahamika: Ni lazima baadhi ya Maswali yaulizwe –

- Je, Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alikuwa ni Mpelelezi wa Wavamizi, akiwapeleleza Waislam – na kurejesha taarifa kwa Wavamizi? Kisha linganisha na Washirika wa Sasa…
- Je, alikuwa anafanya kazi pamoja na Wavamizi dhidi ya Hunafā'? Kisha linganisha na Washirika wa Sasa…

---

**644** Badala yake inajumuisha kila mwanachuoni, kwani kila mwanachuoni amekubali kwamba yeyote mwenye kufanya Mudhāharah ni Murtadd: "Wanazuoni wa Kiislam wameafikiana juu ya ukweli kuwa yeyote mwenyekuwasaidia Makuffār dhidi ya Waislam, au kushirikiana nao kwa aina yoyote ya Msaada – basi mtu huyo ni Kāfir kama wao", yamesemwa na Shaykh Ibn Bāz (RahimahuLlaah) "Majmū' Fatāwā Ibn Bāz" (1/274).

**645** Haya yalisemwa na kiongozi huyu wa Qusūriyyah katika kitabu chake "Al-Walā' Wal-Barā' Bayn Al-Samāhah Wal-Ghuluww", kitabu kimejaa matusi na Kebehi dhidi ya Ma-Swahabah wa Badr, na mambo mengine yenye kufurahisha macho ya Rawāfidh na watumwa wa Wavamizi. Hivyo kauli hii ni kinyume kabisa na hadithi ya 'Umar (RadhiyaLlaahu 'Anhu), na Ijmā' ya Salaf.

- Je, alikuwa anapigana pamoja na Wavamizi dhidi ya Mabrigedia wa *Tawhīd*? Kisha linganisha na Washirika wa Sasa…
- Je, alikuwa anawasaidia kwa aina yoyote ya msaada? Kisha linganisha na Washirika wa Sasa…
- Je, alikuwa akiwafunga, akiwatesa, kuwaua, na kuwakashifu na 'Kuwafukuza' Mabrigedia wa Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), kwa sababu (aliogopeshwa) "alitishwa" na *Makuffār* – na kisha akathubutu kudai "Kumpenda Muhammad" na "Kuichukia *Kufr*"? Kisha linganisha na Washirika wa Sasa…
- Je, alifikiri kwamba vitendo vyake vitawadhuru *Muwahhidīn* kwa njia yoyote? Kisha linganisha na Washirika wa Sasa…
- Je, alikuwa anawalinda (anawanusuru) Wavamizi kwa sababu yoyote ya Kidunia? Kisha linganisha na Washirika wa Sasa…
- Je, alikuwa anafanya *Mudhāharah* kwa ajili ya '*khawf*'? Kisha linganisha na Washirika wa Sasa…
- Je, alipenda zaidi maisha ya Dunia hii kuliko yale ya Aakhirah? Kisha linganisha na Washirika wa Sasa…
- Je, alitaka sifa (hadhi), mamlaka (cheo), na utukufu kwa Maadui wa Allaah? Kisha linganisha na Washirika wa Sasa…

Basi Je, ni sawa kumdharau *Mujāhid* huyu wa *Badr*, Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu), kumlinganisha na wale ambao hufanya makosa hayo yaliyotajwa hapo juu – kama alivyofanya 'Ubaykān? Kwa yakini, yote hayo juu yanasamehewa hayawi *Riddah* kulingana na Vigawanyo vitatu "vya Kuzua"vilivyoibuliwa na 'Abdul-Mufsid, kwani "vinaendana" na Hātib (RadhiyaLlaahu 'Anhu). Wallaahi! Hakuna mtu anaweza kumshutumu *Swahabah* huyu mtukufu kwa ufananisho huo isipokuwa (mtu huyo) Mzushi.

### 3) MANENO MACHAFU (MATUSI) YA ‘UBAYKĀN KUHUSU HADITHI YA ABŪ JANDAL.

Pia anataja hadithi kuhusu siku ya Hudaybiyyah, lakini hakukitaja kisa kizima, anataja sehemu hii,

“Na yeyote ambaye amepima njia ya Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) na *Mushrikīn* na kuamiliana kwake na *Mushrikīn*, ataelewa maana ya *nusūs* hizo, na kuzitazama kwa umakini (nini kilichomo humo) ili kuleta mafanikio, na kuzizingatia ili kuondoa Madhara. Na hii ni wakati ambapo Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) alipokuwa anatafuta sulhu na *Mushrikīn* wa Ki-Quraysh huko *Hudaybiyyah* kwa Muda wa Miaka 10, na aliwaruhusu wao kubaki Makkah pamoja na *Shirk* yao na kuinajisi Nyumba tukufu (Al-Ka’bah) kwa *Shirk* zao, na Kuweka Masanamu yao (ndani yake). Na Sulhu ilijumuisha yaliyokuja katika *Sahīh Al-Bukhārī*, na lafdhi yake ni, “Basi Pindi Suhayl (mmoja wa *Mushrikīn*) alipokataa isipokuwa kwa Shart hilo ambalo Mtume alimwandikia yeye kukubaliana na shart hilo na alimrudisha Abū Jandal (mmoja wa Waislam) kwa baba yake Suhayl bin ‘Amr. Kisha baada ya hapo Mtume alimrudisha kila aliyemjia yeye katika kipindi hicho (cha Mkataba/Sulh) hata kama alikuwa Muislam.”

Na kama Kiongozi (Mtawala) baada ya Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) angefanya kama hivi, na angewarudisha na kuwakabidhi Waislam kwa *Makuffār*, basi baadhi ya wale wanaojinasibisha na *‘Ilm* wangemhukumia yeye *Kufr* na *Riddah*.”

Kwa hiyo haya ni Madai ya ‘Ubaykān kwa maneno yake; na anajaribu kusema kuwa Kumrejesha Muislam katika mikono ya Wavamizi *(MaKuffār)* ni sawa, na hii inamaanisha katika madai yake kwamba Mudhāharah hauna shida (ni sawa).

Lakini kuna mkasa wote kama ilivyosimuliwa katika Hadithi,

"… Kisha Suhayl Ibn 'Amr (hapa ni wakati alipokuwa *Mushrik*, kabla haja-*Silimu*) akasema, 'Pia tunatamka (tunaweka shart katika mkataba) kwamba mnatakiwa kumrudisha kwetu [Makkah] yeyote atakayekujieni [Madīnah] kutoka kwetu [akatuacha sisi], hata kama ameikubali *Dīn* yenu [amesilimu].

Waislam wakasema, "SubhānaLlaah! Itakuwaje mtu huyo arudishwe kwa *Mushrikīn* baada ya kuja kwetu kama Muislam?"

Walipokuwa katika hali hii, Abū Jandal [Muislam] Mtoto wa Suhayl Ibn 'Amr alikuja kutoka bonde la Makkah akipepesuka na pingu zake na akaanguka miongoni mwa Waislam.

Suhayl akasema, "Ewe Muhammad! Huu ni mwanzo wa mashart tuliyowekeana amani na wewe [yaani, unatakiwa kumrudisha kwangu Abū Jandal - mwanangu]."

Mtume akasema, *"Mkataba wa Amani haujaandikwa bado."*

Suhayl akasema, "Kamwe Sitakubali mbaki naye."

Mtume akasema, *"Sawa, fanya."*

Suhayl akasema, "(Hapana) Sikubali (mbaki naye)."

Kisha hatimaye Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akakubali.

Abū Jandal (RadhiyaLlaahu 'Anhu) akasema, "Enyi Waislam! Je, nitarudishwa kwa Mushrikīn ijapo nimekuwa Muislam!?

Hamuoni namna nilivyoteswa kwa mateso makali kwa ajili ya Allaah!?"

Pindi alipoulizwa na Ma-*swahabah*, kwa nini Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alikubali, akajibu, *"Yule anayetuacha sisi (anayeritadd) na kuungana na Makuffār – basi Allaah amuweke mbali (na sisi)! Na mwenye kuja kujiunga na sisi kutoka kwao (na akarudishwa kwao) – Allaah atamjaalia sehemu ya kutokea na kutoroka."*

Wakati Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) aliporudi *Madīnah*, Abū Basīr, Muislam mgeni miongoni mwa wale waliowatoroka ma-Quraysh, akamjia.

Makuffār walituma wajumbe wawili kwenda Kumtafuta na kumkamata Abū Basīr. Basi walikuja na wakasema (kumwambia Mtume), "Shikamana (Kumbuka) na ahadi uliyotupatia [kwamba utamrudisha kwetu sisi Muislam yeyote aliyotutoroka]." Hivyo Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akamkabidhi Abū Basīr kwao.

Wakamchukua (kutoka Madīnah) na kwenda naye mpaka walipofika Dhul-Hulayfah, ambapo waliteremka ili waweze kula Tende walizokuwanazo.

Abū Basīr akamwambia mmoja wao, "WaLlaahi! Enyi [wajumbe], nawaona mna upanga Mzuri!"

Hivyo mjumbe huyo akauchomoa (kwenye ghala yake) na akasema, "WaLlaahi, ni mzuri sana, ama sivyo! Na nimeshaujaribia mara nyingi [Nimeshaua wengi kupitia upanga huu]."

Abū Basīr (RadhiyaLlaahu 'Anhu) akasema, "Hebu niuone." Na alipompatia ili auone Abū Basīr alimuua nao.

Mtu wa pili (aliyebaki) kati ya wale wajumbe wawili, akakimbia mpaka alipofika Madīnah na akaingia Msikitini akikimbia. Pindi Mtume alipomuona yeye akasema, *"Mtu huyu anaonekana ametishwa."* Alimfikia Mtume, akamwambia, "Wallaahi! Rafiki yangu ameuawa [na Abū Basīr] na mimi pia nilikaribia Kuuawa!"

Abū Basīr (RadhiyaLlaahu 'Anhu) pia alikuja na kusema, "Ewe Mtume wa Allaah! Wallaahi, Allaah amekujaalia utimize wajibu wako kutokana na kunirudisha mimi kwao (*Makuffār*), lakini Allaah ameninusuru mimi dhidi yao."

Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akasema, *"Amkose mama yake! Angekuwa Mpiganaji vita mzuri alioje! Kama angekuwa na Wenye kumsaidia (vita)!"*

Pindi Abū Basīr (RadhiyaLlaahu 'Anhu) aliposikia hayo alijua kuwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) atamrudisha tena kwao, basi akakimbia (akatoroka) mpaka alipofika ukingoni mwa bahari. Baadaye, Abū Jandal Ibn Suahayl aliwatoroka Makuffār na kujumuika na Abū Basīr.

Kwa hiyo pindi mtu miongoni mwa Ma-Quraysh aliposilimu, alikuwa akienda kwa Abū Basīr. Na hili liliendelea, mpaka walipotengeneza kambi kubwa na yenye nguvu. Na pindi waliposikia Msafara wa biashara wa ma-Quraysh unaelekea Shām – waliusimamisha, wakawashambulia, na kuwaua wote, na wakachukua mali zao na vitu vyao."[646]

---

**646** Hii ni hadithi inayojulikana sana, imesimuliwa katika Al-Bukhārī na Muslim.

Hivyo hili ndilo tukio la Abū Basīr na Abū Jandal (RadhiyaLlaahu 'Anhum).

Lakini je, 'Ubaykān anasemaje? Hebu tuchunguze kipengele hiki cha uzushi wake….

"Na yeyote ambaye amepima njia ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na *Mushrikīn* na kuamiliana kwake na *Mushrikīn*, ataelewa maana ya *nusūs* hizo, na kuzitazama kwa umakini (nini kilichomo humo) ili kuleta mafanikio, na kuzizingatia ili kuondoa Madhara. Na hii ni wakati ambapo Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alipokuwa anatafuta sulhu na *Mushrikīn* wa Ki-Quraysh huko *Hudaybiyyah* kwa Muda wa Miaka 10, na aliwaruhusu wao kubaki Makkah pamoja na *Shirk* yao na kuinajisi Nyumba tukufu (Al-Ka'bah) kwa *Shirk* zao, na Kuweka Masanamu yao (ndani yake)."

Kwa hiyo ni wazi kuwa kitu anachokijua 'Ubaykān kutokana na Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na Sulh ya Hudaybiyyah, ni kuwa:

1) Aliwaruhusu Makuffār kubakia Makkah pamoja na Shirk zao,
2) (Aliwaruhusu Makuffār) Kuichafua/Kuinajisi Nyumba ya Allaah kwa Shirk zao,
3) Na (Aliwaruhusu Makuffār) Kuweka Masanamu katika Nyumba ya Allaah.

Na ni wazi kuwa 'Ubaykān hakuona ubaya wowote kumtupia maneno (kumsema) Mtume wa Allaah kwamba "Aliruhusu uchafuzi (kunajisiwa) wa Nyumba ya Allaah" na "Aliruhusu *Shirk*" – SubhaanaLlaah! Je, maneno haya (tuhuma hizi) ni sawa kwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam)?

Kwa hivyo ni dhahiri kuwa ‘Ubaykān na dhehebu la *Murji'ah*, na utawala wanaoutumikia – ni wazi kuwa maneno yao hayashtui, kwamba zama hizi wanaona ni sawa utawala kuwaruhusu Wavamizi pia kufanya mambo haya – na wanauegemeza mtazamo huu kwa Mtume - Allaah amrahamu na amnusuru na maneno ya *Murji'ah*. Kwa hiyo ukifahamu hili – Ewe Mwana wa Ibrāhīm – basi utajua ni kwa nini pia wamewaacha Wavamizi wameishikilia Misikiti miwili Mitukufu – na yawezekana wanaamini kuwa wanafanya "*Sunnah*"[647]

Labda ingekuwa bora kama ‘Ubaykān angeufunga Mdomo wake – kwani Allaah Ameamrisha,

وَمَن يُعَظِّمْ حُرُمَاتِ اللَّهِ فَهُوَ خَيْرٌ لَّهُ عِندَ رَبِّهِ

**"Na yeyote anayeadhimisha vitukufu vya Allaah basi hivyo ni kheri kwake mbele ya Rabb wake."**[648]

---

**647** Ardhi ambayo Muhammad (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) ameamrisha, "*Watoeni (Wafukuzeni) Mayahudi na Wakristo katika Peninsula ya Arabia*". Hivyo kama Muhammad (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) ameamrisha hivyo (Kuwatoa/kuwafukuza Makuffār) – Je vipi wale wanaoyaomba Majeshi ya Kiyahudi yenye hasira kubaki katika Peninsula ya Arabia – na wakati huo huo wanadai kuwa ni "Sunnah kuwaacha Makuffār waikalie Misikiti Miwili Mitukufu? Hadithi imepokelewa na Al-Bukhārī (3053, 3152), Muslim (1551, 6137, 1767), At-Tirmidhī (1606), Ahmad (1/195, 10/144), Ad-Dārimī (2/306), Al-Bukhārī katika "At-Tārikh Al-Kabīr" (4/57), Al-Bayhaqī katika "Al-Kubrā" (18750), na "Al-Muwattā" cha Imām Mālik (3/88), "As-Silsilah As-Sahīhah" (1132). Imesimuliwa kutoka kwa ‘Abdullāh Ibn ‘Abbās (RadhiyaLlaahu ‘Anhu).

**648** Al-Hajj : 30

Na pengine ‘Ubaykān hakufahamu kuwa haukupita hata mwezi baada ya Hudaybiyyah, Mtume wa Allaah na Maswahabah walikuwa wakijiandaa Kuivamia Khaybar, na Kuitokomeza ngome ya mwisho ya Mayahudi huko Arabuni; Na mwaka mmoja baadaye, alilituma Jeshi kwenda kuwashambulia (kuwapiga) Warumi huko *Mu’tah*; Na aliwatuma wajumbe wa Da’wah kwa viongozi (watawala) mbalimbali wa Zama hizo!

Je, ‘Ubaykān hajataja kwa makusudi kwamba Uimara wa Jeshi la Waislam uliongezeka maradufu (zaidi) katika kipindi hiki? Basi tunawaachia ndugu zetu (Waislam) waamue ikiwa sababu ya Kukubaliana nao *Hudaybiyyah* ilikuwa au haikuwa ni “kuruhusu” mambo matatu ya kuchukiza yaliyotajwa na ‘Ubaykān , au kwamba *Hudaybiyyah* ilikuwa ni Hekimah iliyoteremshwa kwa Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) kutoka kwa Allaah, na mbinu (hila) iliyogeuka na kuzipiga Shingo za *Mushrikīn* na ma-Quraysh.

Kisha anaendelea mbele kuelezea baada ya kutaja kwa Ufupi jina la Abū Jandal, “Na kama Kiongozi (Mtawala) baada ya Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) angefanya kama hivi, na angewarudisha na kuwakabidhi Waislam kwa *Makuffār*, basi baadhi ya wale wanaojinasibisha na *‘Ilm* [649] wangemhukumia yeye *Kufr* na *Riddah*.”[650]

Basi hebu soma kauli yake hii mara mbili, tatu, hata mara Ishirini – mara nyingi utakavyo, ili usiisahau; mpaka utambue kuwa maneno haya yanamaanisha: *Istihlāl* ya wazi (Ruhusa, Ridhaa) ya “Kumrejesha (kumkabidhi) Muislam katika mikono ya *Makuffār*” – achilia mbali kwamba hawana haya hata kusema kuwa yafaa (ni sawa) “Kumrejesha *Mujāhid* katika Mikono ya *Makuffār*.”

---

**649** In Shā’ Allāh – Punde tu itajulikana hakika ni nani “anayejinasibisha mwenyewe” na ‘Ilm…

**650** Enyi Hunafā’! Hawa Qusūriyyah wapumbavu wanajaribu kudai kuwa Mudhāharah si Riddah kwa kusema kwamba Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) alifanya kosa hilo pia! Na Allaah anasema,

**“Na Rabb wako si Mwenye kusahau kamwe.” [Maryam : 64]** وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا

Na *Ahl As-Sunnah* wanajibu madai hayo kwa kusema, "Hadithi hii (ya Abū Jandal) ni moja ya dalili (uthibitisho) ya wazi dhidi yao, na ni madhubuti katika ku-*radd* uovu wao. Na (madai haya) yanaweza kujibiwa kwa namna zifuatazo:

***Kwanza Kabisa:***

Ukweli kuwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) aliwarejesha Waislam kwa *Makuffār* – hili ni suala ambalo lililkuwa ni Maalum kwake tu- na haruhusiwi mtu mwingine. Na uthibitisho kuwa hili lilikuwa ni Maalum kwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallalam) tu, ni kauli inayopatikana katika hadithi, "*Na mwenye kuja kujiunga na sisi kutoka kwao (na akarudishwa kwao) – Allaah atamjaalia sehemu ya kutokea na kutoroka."*[651] Na wazi, hili halifahamiwi isipokuwa kwa Wahy. Na kwakuwa hapana baada ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallalam) awezaye kujua kuwa Allaah atawajaalia njia ya kutoka/kutoroka wale waliorejeshwa kwa *Makuffār* – hili litahesabika kama *Mudhāharah*. Na ndiyo sababu Ibn Hajar amesema kuhusiana na Mkataba (Sulh), "Ulikuwa ni *Mu'jizah* kutoka kwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallalam).[652]

Na kadhalika Ibn Hazm (RahimahuLlaah) anasema, akiwa-*radd* wale wanaojaribu kutumia hadithi hii kama "Dalili" ya kufaa kumrejesha Muislam Kwa *Makuffār* - "Mtume(SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallalam) hakumrejesha hata Muislam mmoja kwa *Makuffār* katika kipindi hicho, isipokuwa baada ya Allaah kumfahamisha kwamba hawatatiwa majaribuni (hawatateswa) katika *Dīn* yao, wala vitu (mali) vyao, na kwamba bila shaka watakombolewa… [Na kisha akataja hadithi "*Allaah atamjaalia sehemu ya kutokea na kutoroka."*]… Na hakika Allaah anamuelezea Mtume wake kuwa,

وَمَا يَنطِقُ عَنِ الْهَوَىٰ إِنْ هُوَ إِلَّا وَحْيٌ يُوحَى

**"Na wala hatamki kwa hawaa. Hayo si chochote isipokuwa ni Wahy unaofunuliwa."**[653]

---

**651** Imepokelewa katika "Sahīh Muslim" (1784), kutoka kwa Anas, katika sura inayohusu Siku ya Hudaybiyyah.

**652** Rejea katika "Fat-h Al-Bārī" (5/433).

**653** An-Najm : 4 - 5

Kwa hiyo Allaah ametuthibitishia sisi kuwa kauli ya Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallalam) kuhusu yeyote aliyewatoroka (kuwaacha) ma-Quraysh na kumwendea yeye kama Muislam, kwamba (baada ya kumrejesha) “*Allaah atamjaalia sehemu ya kutokea na kutoroka.*” – na huu ulikuwa ni Wahy kutoka kwa Allaah, na hii ni sahihi bila shaka… Na jambo hili halifahamiki kwa yeyote baada ya Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallalam).”[654]

Na Ibn Al-‘Arabī[655] (RahimahuLlaah), *Mufassir* na *Fāqih*, amesema, “Na kuhusiana na kuridhia kwake Kuwarejesha Waislam kwa *Makuffār*, hili haliruhusiwi kwa yeyote baada ya Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi w Sallam). Lakini Allaah aliliruhusu kwa Mtume wake tu (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) kutokana na hekima kubwa iliyomo ndani yake, na manufaa ambayo yalikuwemo ndani yake (kuhusiana na *Jihād* na *Fat-h* mbalimbali).”[656]

***Pili:***

Na kwa ajili ya hoja, hebu kimakosa tuchukulie kwamba haikuwa ni kitendo maalum kwa Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi w Sallam).Basi hata hivyo, ingekuwa yafaa tu kwa mtu ambaye yuko katika nafasi na wadhifa kama wa Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi w Sallam) – kwa kuzingatia *Jihād* yake dhidi ya *Makuffār*, Kusambaza kwake Uislam, Kuthamini kwake *Da’wah*, Kusimamisha kwake Sharī’ah ya Allaah na kuhukumu kwayo, umadhubuti wake katika Uadui na Chuki dhidi ya *Mushrikīn* na *Tāghūt*, na sifa bora kama hizi.

---

**654** Rejea katika “Al-Ahkām” (5/26).

**655** Huyu ni mmoja wa Wanachuoni maarufu wa ki-Mālik; Huyu ni tofauti na Ibn ‘Arabī yule mwingine, ambaye alikuwa ni Tāghūt wa ki-Sūfī.

**656** Rejea katika “Ahkām Al Qur-ān” (4/1789).

Na haipingiki – siyo kama Washirika *Murtaddīn* wa hivi sasa, Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi w Sallam) hakukubali udhr wa Suhayl Ibn 'Amr wa kuwa na lengo (Niyyah) la Kuwadhuru *Mujāhidīn*, wala kama rai dhidi ya *Mujāhidīn*, wala si kwa sababu alikuwa "amegandamana na (kiti chake cha) ufalme wake" na "alipenda ghururi za kidunia", wala "Kuimarisha mahusiano na ushirikiano" na Makuffār wa Makkah, wala kufanya "Muungano" nao – Na hakika Allaah (Ta'ālā) alimhifadhi Mjumbe wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kutokana na uovu huo.

Kinyume chake, Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alikubali masharti hayo kwa sababu tu ya Hekima kubwa ambayo Allaah amemteremshia yeye – kwa sababu alijua kwamba itakuwa na manufaa makubwa katika *Jihād* na *Mujāhidīn*, na itawapa wao fursa ya Kusimamisha *Jihād* dhidi ya *Makuffār* wengi, na kumsaidia yeye kutoa *Da'wah* katika maeneo mapya na Kuisambaza *Dīn* ya Uislam, na Kuivamia Khaybar, na kuwaangamiza Mayahudi wa Arabia moja kwa moja, na kutuma nje majeshi zaidi, na aliwaandikia Wafalme na ma-Gavana wa Byzantine (Uturuki ya Sasa) akiwaita/kuwalingania katika Uislam, na mengine mengi yenye Manufaa katika *Dīn* na *Muwahhidīn*. Hivyo kama kuna mtu huyo katika hali kama hiyo hivi leo, basi hebu tuone…

***Tatu:***

Pindi Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alipokubaliana na sharti hili, hakuwa akifanya "*Muwālāh*" na *Makuffār* kwamba alikubali kupigana vita dhidi ya *Mujāhidīn* [Abū Basīr na kundi lake] chini ya jina la Ugaidi, wala hakula "Kiapo" kwao cha "Kuwakamata Magaidi"; Kinyume chake, "hakuwashutumu, hakuwakashifu, hakuwatukana" *Mujāhidīn*, badala yake alishirikiana/aliungana na *Mujāhidīn,* na alikuwa akiwaombea khayr, na alitangaza *Barā'ah* kwa *Makuffār*, na hakuwahi kuwasaidia *Makuffār*, na alitangaza *Barā'ah* dhidi ya yeyote ambaye alitengana na Waislam na kuwa pamoja na *Makuffār*, na hakuwahi kuwasaidia *Makuffār* dhidi ya kundi la Abū Basīr.

*Nne:*

Abū Basīr (RadhiyaLlaah 'Anhu) alimuua mjumbe. Na kwa Mujibu wa ma-Quraysh, hili lilimaanisha mambo mawili – ***a)*** Amevuruga (amevunja) mkataba/Sulh baina yao na Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), na ***b)*** Ilikuwa ni kosa kuwaua Wajumbe (kwa Desturi) haijalishi ni kwa namna gani. Lakini bado pamoja na haya, Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) "hakulaumu ugaidi" wa Abū Basīr, wala 'hakuvikataa" vitendo vyake, wala "hakusikitishwa" na vitendo vyake, wala "hakutamka kujiweka mbali" na vitendo vya Abū Basīr (RadhiyaLlaah 'Anhu), wala Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakumuita Abū Basīr "Muuaji anayetafutwa", wala hakusema kuwa Abū Basīr alikuwa "anahatarisha na anatishia Mkataba (sulh) wetu" [Kwani mkataba baina ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na ma-Quraysh haukuwahusu Abū Basīr na kundi lake].[657]

---

**657** Ibn Qudāmah Al-Maqdisī (RahimahuLlaah) anasema, "Twaweza tu kuwapa ulinzi wale ambao wako katika Dār Al-Islām, wale ambao wako chini ya mamlaka ya (Muwahhid, Hanīf, Muislam) Imām (si Mushrik, Kāfir, Murtadd, Tāghūt). Lakini wale ambao hawako chini ya Mamlaka ya Imām, na wale ambao hawako katika Dār Al-Islām, basi Mkataba huu hauwahusu. Na ndiyo maana Abū Basīr alimuua mjumbe, lakini Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakukataza jambo hili wala hakulikemea. Na pindi Abū Basīr, Abū Jandal na Kundi lake… walipokata mizizi ya (biashara ya) Makuffār, na wakawachinja waliowachinja, na wakatwaa vitu na mali zao – Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakukataza haya, wala hakuwahi kuwaambia wao waregeshe mali waliyoitwaa." Rejea katika "Al-Mughnī" (8/646).

***Tano:***

Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakushirikiana (kuungana) na Mjumbe wa Pili aliyenusurika na kukimbilia Madīnah, hata baada ya kulalamika kuwa mwenzake ameuawa na Abū Basīr (RadhiyaLlaah 'Anhu). Wala Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakuwaamrisha ma-*Swahabah* "wamtafute na Kumkamata" Abū Basīr na "Kumsindikiza Kumpeleka" kwa *Mushrikīn*. Hivyo Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), alishikamana na mashart aliyoahidi, na hakufanya lolote zaidi ya hayo. Na hili kwake yeye, haliwezi kuzingatiwa kuwa ni *Mudhāharah*.

***Sita:***

Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alimwambia Abū Basīr (RadhiyaLlaah 'Anhu), "*Amkose mama yake! Angekuwa Mpiganaji vita mzuri alioje! Kama angekuwa na Wenye kumsaidia (vita)!*" Na katika usimulizi mwingine "*Kama angekuwa na watu (kadhaa)!*" Al-Hāfidh Ibn Hajar (RahimahuLlaah) anaelezea, "Hii inamuonesha Abū Basīr kuwa alitakiwa kukimbia asije akarudishwa kwa *Mushrikīn*, na pia ilionesha kwamba pindi Waislam (huko Makkah) waliposikia maneno hayo (amri hiyo kutoka kwa Mtume) walitakiwa kuungana na Abū Basīr."[658]

***Saba:***

Abū Basīr na Abū Jandal na Mujāhidīn wao walikimbilia Mwambao wa Arabia, na walianza kuua Mfanya biashara yeyote waliyemuona, na kisha walichukua mali zao na vitu vyao – na Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakuwahi "kushutumu" au "kupinga" au "kulalamikia kwa maneno makali" mashambulizi haya yaliyoongozwa na Abū Basīr na Abū Jandal (RadhiyaLlaahu 'Anhum).

---

**658** "Fat-h Al-Bārī" (5/350).

***Nane:***

Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakuwahi kuungana/kushirikiana na *Makuffār* kukizuia kikundi cha Abū Basīr. Na wala hakuwahi "kuahidi kufichua mtandao wa kigaidi" wa Abū Basīr. Wala mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakuwahi kuwasaidia *Makuffār* kwa kitu chochote chenye kudhuru mtandao wa Abū Basīr. Allaah alimhifadhi Mtume wake kutokana na kutenda uovu huo.

***Tisa:***

Kinyume chake, dalili zinathibitisha kuwa Mjumbe wa Allaah aliridhika na Mashambulizi ya Abū Basīr na Abū Jandal dhidi ya *Makuffār*. Na hili linadhihirika kupitia nukta zifuatazo:

a) Hakumpinga Abū Basīr kwa Kumuua na kuchukua upanga wa Mjumbe *Kāfir*. Na hakika kama alichukia vitendo hivi, basi angalau angemuonya kuacha mambo haya, kwani ni wajibu wake wa Ki-Nabii kuonya kila Uovu; Na kwa kuwa hakumuonya Abū Basīr, basi ni lazima kwamba aliviona vitendo vyake kuwa ni vitendo vizuri na ni aina ya *Jihād*.

b) Kauli ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) "*Amkose mama yake! Angekuwa Mpiganaji vita mzuri alioje! Kama angekuwa na Wenye kumsaidia (vita)!*" Na maelezo ya Ibn Hajar yameshatangulia (kutajwa).

c) Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakuwahi kumtuma mtu yeyote kwenda kumwambia Abū Basīr na Abū Jandal kwamba waache kuwashambulia ma-Quraysh (ambao amewekeana nao mkataba), wala hakuwahi kuwazuia wao kujihusisha na mashambulizi kama hayo. Na kama angeona kuwa wao wamekosea Katika uamuzi wao wa Kuwashambulia ma-Quraysh, basi angalau angewakataza wao wasiwashambulie *Makuffār* – na kama Mtume angewakataza, basi wange-sitisha mashambulizi yao mara-moja (haraka sana); na kwa kuwa hakuwakataza, inamaanisha kuwa aliridhishwa na mashambulizi yao na vitendo vyao.

Ibn Hazm (RahimahuLlaah) ameelezea, “Basi huyu alikuwa Abū Basīr na Abū Jandal na Waislam waliokuwa pamoja nao (huko ufwekweni mwa bahari). Wamemwaga damu za ma-Quraysh, wale ambao walikuwa katika mkataba na Mjumbe wa Allaah – na walichukua mali na vitu vyao, lakini hata hivyo Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) hakuwakataza kufanya hivyo, wala wao (akina Abū Basīr na Abū Jandal na *Mujāhidīn* wao) hawakuzingatiwa kuwa ni wenye madhambi kwa kufanya hivyo. Na hakuna Shaka kuwa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) alikuwa aweza kabisa kuwakataza wao (angetaka), na kama angewakataza, wasinge-washambulia ma-Quraysh (lakini kwa makusudi kabisa Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) hakuwakataza, hivyo inaonyesha kwamba ilikuwa ni sawa (na ni vema) kuwashambulia wao.”[659]

Na tunahitimisha maneno haya kuhusu Abū Basīr na Abū Jandal (RahimahumuLlaah) kwa maneno mazuri kabisa kutoka kwa *Imām* ‘Abrur-Rahmān Ibn Hasan Ibn Muhammad Ibn ‘Abdul-Wahhāb (RahimahuLlaah) pindi aliposema akim*radd* mpotevu:

“Na ni kwa maandiko yapi – na kwa dalili zipi unasema kwamba *Jihād* si Wajibu isipokuwa mpaka awepo Imām wa kumfuata? Hakika huku ni Kuitukana/kuikashifu *Dīn* – na hii ni sawa na kuiacha njia ya Waumini!! Na dalili zinazovunja madai haya ni nyingi mno kuzitaja! Na (kwa kutaja) mfano mmoja tu utakuwa ni wa jumla (*‘Umūm*) wa amri ya Kupigana *Jihād* na mahimizo yake, na makemeo ya kutopigana *Jihād*; kwani Allaah (Ta’ālā) anasema,

وَلَوْلَا دَفْعُ اللَّهِ النَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لَّفَسَدَتِ الْأَرْضُ

**“Na lau Allaah Asingelizuia watu baadhi yao kwa wengine, basi ingelifisidika ardhi”[660]**

---

**659** Rejea katika “Al-Ihkām” (5/126).

**660** Al-Baqarah : 251

Na pia,

وَلَوْلَا دَفْعُ اللَّهِ النَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لَّهُدِّمَتْ صَوَامِعُ وَبِيَعٌ وَصَلَوَاتٌ وَمَسَاجِدُ يُذْكَرُ فِيهَا اسْمُ اللَّهِ كَثِيرًا

**"Na lau ingelikuwa Allaah Hawakingi watu baadhi yao kwa wengine, bila shaka yangelivunjwa mahekalu na makanisa, na masinagogi na *Masājid* (misikiti) inayotajwa humo Jina la Allaah kwa wingi."[661]**

Kwa hiyo kila mtu anayepigana *Jihād* katika njia ya Allaah, basi hakika amemtii Allaah na ametimiza yale ambayo Allaah amemuwajibishia. Na *imām* hawezi kiuhalisia kuwa *imām*, isipokuwa kwa (kusimamisha) *Jihād*.[662] Siyo kwa sababu hapawezi kuwa na *Jihād* isipokuwa na *imām*[663], badala yake ukweli ni kinyume cha ulivyodai[664], Enyi… [kisha anaendelea mbele kutoa dalili nyingi]… kwa hiyo ukweli na dalili zinazokanusha madai haya ni nyingi, zilizochukuliwa katika *Qur-ān*, *Sunnah*, *Siyar*, historia, na watu wa 'Ilm zenye uthibitisho na *Āthār* – kiasi kwamba hazifichiki hata kwa punguani.

---

**661** Al-Hajj : 40

**662** Allaah Amrahamu Shaykh 'Abdur-Rahmān Ibn Hasan! Na (hebu) fananisha haya maneno na ya Qusūriyyah! Wanasema kwamba wale wanaofanya uvamizi dhidi ya Mujāhidīn ni "ma-Imām" na "Wulāt Al-Amr"! Wanamuita Tāghūt "Imām"! Wa Na'ūdhu BiLlāh…

**663** Katika kitabu halisi imeandikwa *Li annahu* – na hili ni kosa la kisarufi; Lakini Shaykh Nāswir Al-Fahd (FakaLlaahu Asrahu) anasema katika "At-Tibyān" kwamba sarufi ya sawa ilitakiwa iwe *Lā Annahu*.

**664** Mwanzo katika barua alisema, "Wakiulizwa (Ibn Nubhān na Wafuasi wake) 'Mnafuata Madh-hab gani?' na 'Nani aliwahi kusema hvi kabala?', hawataweza kujibu kwa jibu sahihi. Na moja ya hizi (Bid'ah – Uzushi) tulizozisikia kuhusu wao, ni kwamba wanadai hakuna Jihād isipokuwa (pamoja) na Imām, na kwamba kama hakuna Imām, basi hakuwezi kuwepo (Kupiganwa) Jihād. Madai yao haya yanasababisha kuacha (kupuuza) Jihād na kuipinga Dīn ya Allaah, na inamaanisha kuwa yafaa Kumuasi Allaah…" Na tunasikia haya mara kwa mara kutoka kwa Qusūriyyah, Jahmiyyah, na Murji'ah wa zama hizi, Wakibweka "Hakuna Jihād, hakuna Jihād! Someni tu Tawhīd, lakini msithubutu kuifanyia kazi au kuisimamisha – au la si hivyo (mtakuwa) ni Khawārij!" Hivyo ni akina nani wanaowatumikia Makuffār?

Na kama Abū Basīr alivyokuja kama *Muhājir*, na kisha ma-Quraysh wakamtaka Mtume kumrudisha kwao, (ni) kwa kuwa walikubaliana na shart hilo huko *Hudaybiyyah*. Hivyo waliwatuma watu kwa ajili yake, na alimuua mmoja wa wajumbe wawili aliyekuja kumkamata, na kisha akaenda ufukweni mwa bahari; na pindi Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) aliposikia kuhusu yeye alisema, "*Amkose mama yake! Angekuwa Mpiganaji vita mzuri alioje! Kama angekuwa na Wenye kumsaidia (vita)!*" Na Abū Basīr (na kundi lake la *Mujāhidīn*) waliishambulia Misafara ya ma-Quraysh walipokuwa wakielekea *Ash-Shām*, na wafanya biashara walikamatwa na kuuawa. Kwa hiyo walikuwa katika vita ya tofauti na dhidi ya ma-Quraysh, pasi na Mtume wa Allaah, kwani alikuwa na mkataba nao – na simulizi yote ni ndefu. Lakini, Je? Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alisema, "Mmekosea katika vita yenu dhidi ya ma-Quraysh, kwani hamna *Imām*? *SubhaanaLlaah!* Ni Ujinga mbaya ulioje kwa Wajinga! Na tunajikinga kwa Allaah kutokana na Kuupinga Ukweli (haqq) kwa kutumia Ujinga na Uovu."[665]

Na kisha 'Ubaykān anaendelea kudai kuwa amefuata misingi iliyowekwa na *Salaf*, alisema, "Na ma-Muft wa Ummah na Wanazuoni wa *Rabbānī*, wanashikamana na kanuni za Kisheria wakati wanapotoa hukmu…"

Labda yaweza kuulizwa, "Ni msingi/kanuni gani iliyo-tumiwa na 'Ubaykān kupindua hukmu ya Wanazuoni *Rabbānī* (wema na wenye 'Ilm) kuhusu *Mudhāharah* – ambayo wote walikubaliana kwamba ***"Hapana waislam wawili watakataa"*** kuwa ni Riddah?"

Na kisha 'Ubaykān anasema, "Hivyo ushauri wangu kwa Waislam wote na hasa kwa wanafunzi wa 'Ilm ni kwamba waepukane na sababu za mfarakano baina ya Waislam, kwa sababu hayo ni katika yanayosaidia (kunufaisha) maadui wanaotuvizia,

---

**665** Rejea katika "Ad-Durar As-Saniyyah" (8/199 – 200).

na ni juu yao kufanya Juhudi kuunganisha Ulimwengu, na Kuziunganisha Safu, Allaah (Ta'ālā) Anasema,

وَاعْتَصِمُوا بِحَبْلِ اللَّهِ جَمِيعًا وَلَا تَفَرَّقُوا

**Na shikamaneni kwa kamba ya Allaah nyote pamoja, wala msifarikiane.** *[Āl 'Imrān : 103]*"

Je, *Tawhīd*, *Hanīfiyyah*, *Millat Ibrāhīm*, *Jihād* dhidi ya *Mushrikīn* na *Murtaddīn*, na Kufanya *Barā'ah* dhidi ya *Tāghūt* – hizi ni "Sababu za Farqah (mfarakano/utengano)" anazomaanisha 'Ubaykān?

Je, haielewi Āyah ambayo yeye mwenyewe anainukulu? **Shikamaneni kwa kamba ya Allaah**; Je, Allaah anazungumzia *Tawhīd*, *Qur-ān* na *Sunnah* au inamaanisha tu "Shikamaneni na *Mudhāharah*, *Riddah*, Udanganyifu (uongo), na kuanzisha *Bid'ah*!"

Na kisha anasema "kwa sababu hayo ni katika yanayosaidia (kunufaisha) maadui wanaotuvizia…" *Yā SubhaanaLlaah!!* Je wanaofuata *Qur-ān*, *Sunnah* na *Ijmā'*, *Hanīfiyyah* – wanaotenda kwa Mujibu wa *Tawhīd*, wanapigana *Jihād* dhidi ya Wavamizi na *Murtaddīn* – wale ambao wanaamini kabisa kwamba Ushirikiano/kuungana na Makuffār (*Mudhāharah*) hakika ni Riddah, na hakika kitenguzi cha Nane cha Uislam, wale wanaopigana *Jihād* dhidi ya Maadui wa Allaah na maadui wa kila ambaye anaungana nao… **Je hawa ndio wanaowasaidia maadui wa Allaah? Au wanaowasaidia Makuffār ni wale ambao wanadai kuwa ni sawa kuonesha *Mudhāharah*!?**

Hakika ni zama, ambazo *Sunnah* imekuwa *Bid'ah*, *Tawhīd* imekuwa *Kufr*, na *Bid'ah* imekuwa *Sunnah*, na *Kufr* imekuwa ndiyo *Tawhīd*…

Na kisha tunatambua walichokimaanisha *Salaf* waliposema, "Hakuna kilicho kigeni kama *Sunnah* – na aliye mgeni zaidi ya hiyo (*Sunnah*), ni yule anayeifuta kisawa-sawa."[666]

Na mwisho twamuuliza 'Ubaykān na Qusūriyyah swali moja kuhusu kuwapenda kwao wenye kufanya *Mudhāharah*:

هَا أَنتُمْ هَٰؤُلَاءِ جَادَلْتُمْ عَنْهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا

فَمَن يُجَادِلُ اللَّهَ عَنْهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ أَم مَّن يَكُونُ عَلَيْهِمْ وَكِيلًا

**"Ha! Nyinyi ndio hawa mliowatetea katika uhai wa dunia. Basi nani atakayemjadili Allaah kwa ajili yao Siku ya Qiyaamah au nani atakayekuwa mwakilishi wao?"**[667]

---

**666** Rejea katika kitabu chake, *"Kashf Al-Kurbah Fī Wasf Ahl Al-Ghurbah"* (28 – 29).

**667** Rejea katika An-Nisā : 105 - 109

## *MUWAHHIDŪN* SI *KHAWĀRIJ* [668]

Leo hii tunawaona baadhi ya *Shuyūkh* wa *Tawhīd*, kama vile Hamūd Ibn 'Uqlā Ash-Shu'aybī (RahimahuLlaah), *Shaykh* Sulaymān Ibn Nāswir Al-'Ulwān (FakaLlaahu Asrahu), *Shaykh* 'Abdul-Qādir Ibn 'Abdul-'Azīz (FakaLlaahu Asrahu), *Imām* 'AbduLlāh Ibn 'Abdir-Rahmān As-Sa'd, *Shaykh* 'Alī Ibn Khudhayrī Al-Khudhayrī (FakaLlaahu Asrahu), *Shaykh* Nāswir Ibn Hamad Al-Fahd (FakaLlaahu Asrahu), *Shaykh* Ahmad Ibn Hamūd Al-Khālidī (FakaLlaahu Asrahu), *Shaykh* Abū Qatādah Al-Filistīn (HafidhahuLlāh), *Shaykh* Abū Muhammad 'Āsim Al-Maqdisī (FakaLlaahu Asrahu), *Shaykh* Abū Basīr At-Tartūsī (HafidhahuLlāh), *Shaykh* Hāmid Ibn 'Abdillāh Al-'Alī (FakaLlaahu Asrahu), *Shaykh* Abū Jandal Fāris Az-Zahrānī Al-Azdī (FakaLlaahu Asrahu), *Shaykh* 'Abdullāh Ibn Muhammad Ar-Rashūd (HafidhahuLlāh), *Shaykh* Abū 'Abdir-Rahmān Sultān Al-'Utaybī Al-Atharī (HafidhahuLlāh), *Shaykh* 'Umar Abdir-Rahmān (FakaLlaahu Asrahu), na wengi wengineo – Allaah awanusuru wote na awatie nguvu kwa Msaada wake; Kila mmoja wao huitwa *Khārijī* na *Takfīrī* na Maadui zao. Na kama itakavyombainikia Msomaji – *In shā Allāh* – kwamba haya siyo kitu isipokuwa ni marudio tu ya propaganda za uongo za Maadui wa Da'wah ya Najd. Na *In shā Allāh*, msomaji atatambua mambo yafuatayo kuhusu *Shaykh* Muhammad Ibn 'Abdul-Wahhāb (RahimahuLlaah):

1) Maadui wake walimuita yeye pamoja na Da'wah yake kuwa ni *"Khawārij"*

---

**668** Uongo na Uzushi (Propaganda) za Makuffār dhidi ya Da'wah ya Najd, zinazotajwa katika kipengele hiki, zimenukuliwa kutoka katika kitabu maarufu kinacho*radd* propaganda hizo, "Da'āwā Al-Munāwi'īn". Kitabu muhimu kukisoma mtu ambaye anataka kujua ukweli ulioko nyuma ya propaganda za Uongo dhidi ya Muwahhidūn, zenye kuchochewa na Mayahudi na Wavamizi. Lakini kitabu, kwa kuteleza kinasema kuwa ma-Imām wa Najd hawakuwakufurisha Waottoman. Na sababu kwa nini watu wengi huficha ukweli huu iko wazi – ili "Waottoman" wa zama hizi wasikufurishwe.

2) *Mushrikīn* walisema kuwa njia yao ya fikra *(Fikr)* ilikuwa ni *"Takfīr"*.

3) Walituhumiwa kumwaga damu za Waislam.

Ingali mambo haya matatu yalikuwa ni tuhuma za uongo dhidi ya watu wa Tawhīd, mengi yafuatayo (yalikuwa) ni kweli.

4) Ma-Imām wa Da'wah ya Najd waliwafanyia Takfīr viongozi Murtaddīn na walikuwa dhidi yao (waliwaasi).

5) *Makuffār* wa nje, kama vile Wazungu wa Ulaya, waliwasadia na kuwachochea Murtaddīn dhidi Da'wah ya Najd.

Basi sikiklizeni kile ambacho *Mushrikīn* wamekianzisha kuwazuilia wajinga kutokana na *Da'wah* ya kufufua *Tawhīd*…..

## 1) TUHUMA YA KWAMBA NI KHAWĀRIJ

*Mushrik* mmoja ambaye ni muongo alisema, "Kama Khawārij walivyo-zichukua Āyah zinazowahusu *Makuffār* na wakazitumia kwa Waislam, hawa ma-Wahhābī wamezichukua Āyah hizi zinazohusu *Makuffār* na kuzitumia dhidi ya Waislam wa Dunia nzima." *(Kashf An-Niqāb 'An 'Aqā'id Ibn 'Abdul-Wahhāb – 80).*

Kwa hiyo hawa *Mushrikūn* huwaita wafuasi wa *Da'wah* ya *Salafī* kuwa ni *Khawārij*. Na kwa hakika wale walio katika *Da'wah* hiyo hivi leo, pia nao wanaitwa ni *Khawārij* – kama Watangu (*Salaf*) wao walivyokuwa wakiitwa.

*Mushrik* wa ki-*Rāfidhah* naye kwa uongo anawatuhumu ma-*Imām* wa *Da'wah* ya Najd kuwa, "Hawatofautiani na *Khawārij* katika suala la *Takfīr*." *(Hādhihi Hiya Al-Wahhābiyyah- 70).*

Mzushi mwingine alituhumu, "Walikuwa kama *Khawārij*, wakimfanyia *Takfīr* yeyote mwenye kufanya dhambi." *(Tārikh Al-Madhāhib Al-Islāmiyyah – 1/236).*

## 2) TUHUMA YA KWAMBA NI TAKFĪRĪ

Na tumekuwa tukiitwa *'Takfīrī'* na wafuasi wenye kudharauliwa wa *Irjā'* na *Tajahhum*. Na haya ni marudio tu ya madai/tuhuma ambazo maadui wa *Tawhīd* wameeneza dhidi ya *Da'wah*:

"Na ukiulizwa kwamba 'Ni yapi *Madh-hab* ya *Wahhābī*' na 'Nini Malengo yao' – basi wajibu kwa moja ya jibu fupi ambalo litajibu moja kwa moja maswali yao yote mawili– "*Takfīr* ya Waislam." *(Al-Fajr As-Sādiq - 64)*.

Mzushi mwingine anatuhumu, "Hakika, *Madh-hab* yao ni *Takfīr*." *(Tabyīn Al-Haqq Was-Sawāb -* 8*)*.

## 3) TUHUMA YA KUUA WAISLAM.

Na *Mushrik* wa ki-*Rāfidhah* alisema, "Tatizo la mtu huyu (Muhammad Ibn 'Abdul-Wahhāb) ni nini? Ameua maelfu ya Waislam wasemao, *"Hakuna Anayestahiki Kuabudiwa kwa haqq Isipokuwa Allaah, na Muhammad ni Mjumbe wa Allaah)"*, na wanatoa *Zakah*, na Ku*funga*, Wanafanya Hajj katika nyumba tukufu ya Allaah. Lakini pia amewaua watoto na wanawake bila sababu yoyote au ugomvi wowote. Na bado anadai kuwa ni katika *Muwahhidūn*, na kwamba Waislam wote ni *Murtaddūn*." *(Fasl Al-Khitāb Fī Naqdh Mā Qālahu Ibn 'Abdil-Wahhāb - 33)*.

Na muongo mwingine asiye na haya anasema, "Baadhi ya ma-'Ulamā wameipa jina *Da'wah* ya *Wahhābī* kuwa ni ***Da'wah* ya Kumwaga Damu."** *(Al-Haqā'iq Al-Islāmiyyah – 16)*.

*Rāfidhah* mwingine anasema, "Hakika *Wahhābī* ndio wanao-sababisha *Zalzāl* (mtetemo, khofu) na *Fitnah* (Matatizo). *(Al-Barāhīn Al-Jaliyyah - 71)*.

Bali ni *'Sunnah'* ya ma-*Fir'awn*, waliopita na wa Sasa, kuficha ukweli (uhalisia). Kama ambavyo *Fir'awn* alisema mwenyewe kuhusu *Muwahhīdūn*,

ذَرُونِي أَقْتُلْ مُوسَىٰ وَلْيَدْعُ رَبَّهُ إِنِّي أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمْ أَوْ أَن يُظْهِرَ فِي الْأَرْضِ الْفَسَادَ

**"Na Fir'awn akasema: *Niacheni nimuue Muwsaa, naye amwite Rabb wake (Anizuie mimi nisimuue yeye)! Hakika mimi nakhofu asije kukubadilishieni dini yenu, au adhihirishe ufisadi katika ardhi.*"[669]**

Na sikiliza yale ambayo *Murji'ah* wanayaeneza dhidi ya *Muwahhidīn* hivi leo. Je yanatofautiana na yele ambayo *Mushrikūn* waliyazusha kuhusu *Imām* Muhammad Ibn 'Abdul-Wahhāb?

Na tunajibu Uongo na Uzushi wa watu wa *Tajahhum* kwa majibu yaleyale ambayo ma- *Imām* wa Najd waliwajibu kwayo:

*Imām* 'Abdul-Latīf Ibn 'Abdir-Rahmān (RahimahuLlaah) anasema, "Na kwa hakika Washirikina wengi zama hizi wamekosea – wanadhani kwamba wale wanaowafanyia *Takfīr* watu waliotamka *Shahadah* mbili *(Shahādatayn)*, wanawaona kwamba watu hawa ni *Khawārij* – lakini huu sio ukweli. Lakini kutamka *Shahadah* mbili siyo kikwazo cha kumkufurisha (kumfanyia *Takfīr*) mtu – ni kikwazo tu kwa yule anayeitambua maana yake, na anatenda kwa mujibu wa masharti yake, na akazitakasa 'Ibaadah zake zote kwa ajili ya Allaah pekee, na hamshirikishi Allaah kwa Shirk yoyote – kwa hiyo *Shahadah* mbili zinamnufaisha mtu huyu tu."[670]

*Imām* 'Abdur-Rahmān Ibn Hasan (RahimahuLlaah) anasema, "Hivyo tukisema, 'Hakuna anayestahiki kuabudiwa isipokuwa Allaah, hakuna anayestahiki Kuombwa isipokuwa Allaah, matarajio na matumaini yote hayatakiwi kuegemezwa isipokuwa kwa Allaah' na mambo kama hayo katika aina mbalimbali za 'Ibādah ambazo hazielekezwi kwa yeyote isipokuwa Allaah; na tunaposema kuwa yeyote mwenye kuelekeza 'Ibādah kwa asiyekuwa Allaah, basi

---

**669** Ghāfir : 26

**670** "Ad-Durar As-Saniyyah" (12/263).

